-Жасап жаткан мыкаачылыгымдан коркуп ыйлады деп ойлоп турасыңбы? Жок, андай эмес! Мен Алла жолунда берчү бир гана жаным бар болгондугу үчүн ыйладым. Ичимден өзүмө: Сенде азыр бир гана жан бар, мына бул казанга кирип, ошол замат Алла жолунда жан бересиң. Ал эми мен денемде канча кыл болсо ошончо жаным болушун, алардын ар бири ушундай зомбулук менен Алла жолунда удаама-удаа шейит кетишин жан дилим каалар элем! дедим.

Падыша Азирети Абдуллахтын ыйманынан жаралган тайманбастыгын, тайбастыгын, салабаттуулугун көрүп, ыраазы болуп, аны эркиндикке чыгарууга ичинен чечим кылат да:

-Башыман өпсөң, сени эркиндикке чыгарам - дейт.

Мүмкүнчүлүктү пайдаланган Абдуллах падышага тике карап:

-Мага кошуп бардык мусулман туткундарды азаттыкка чыгарасыңбы?

-Ооба, кое берем!

-Жарайт, бул башка кеп.

Кийин Азирети Абдуллах:

«Өзүмө-өзүм: Өзүмдүн жанымды да, мусулман туткундардын жанын да аман алып калууга себепкер болуу үчүн Алла душмандарынан биринин башын өпсөм эмне экен? Өпсө, өбөйүн» дедим.

Ошентип, ал күнү сексен мусулман азаттыкка чыккан экен. Туткундан бошонгон мусулмандар Азирети Умардын алдына келип болгон окуяны айтып беришет. Азирети Умар:

«Абдуллах бин Хузафанын башынан өбүү ар мусулман үчүн милдет! Муну эң алгач өзүм баштайм» деп өзү баштап Абдуллахтын башынан өпкөн экен[14].

Ыйман чындап ишенген ыкласман мусулманды адаттан тыш кыраакы, көрөгөч кылат. Ушундай деңгээлге жеткен момун мусулман боло турган же болуп жаткан окуяларга акырет өңүтүнөн назар салат. Алар ошондуктан турмушта ар качан пайда-зыянга эш жүрүшөт. Айтайын дегеним, пайданы да табыщат, зыянды да тартышат. Биз өңдүү жөнөкөй мусулман үчүн дал ушундай көрүнөт алар. Болбосо, бул дүйнөдөгү убактылуу кыйынчылык-машакаттын, өтөр-кетер азап-кайгынын момундар үчүн эч кандай оордугу жок.

***

Ыйманды чын жүрөктөн сүйө жашап өткөн каармандардын арасында Вахб бин Кабша аттуу сахаба болгон. Азирети Пайгамбарыбыз бул кутман сахабаны дин Исламды үгүттөө үчүн Кытайга жөнөтөт. Вахб бин Кабша озуйпаны токтоосуз кабылдап сапарга аттанат. Ошол дооорлордо Медина шаары менен Кытай өлкөсүнүн аралыгы бир жылдык машакаттуу жол экен. Кутман сахаба көздөгөн жерге жетип милдетин өтөйт. Ийгиликтерге жетет. Көптөгөн адамдар анын үгүттөөсү менен мусулман болот. Бир топ мезгилден кийин кусаланып Азирети Пайгамбарыбызды сагынат, көргүсү келет. Көөдөн көксөөсүн тынчытып келүү үчүн батышка карай сапар тартат. Пайгамбарга болгон сүйүү, динге болгон ашыглык, кусалык бир жылдык жол азабын сездирбейт. Бирок жол азабы-көр азабы кишини өңдөн аздырат, кан-сөөлүн качырат, алсыратып чаалыктырат. Тилеке каршы, Ааламдардын Ардагы дүйнө салгандыктан Мадинатул Мунавварага келген кусадар сахаба Пайгамбарын көрө албай калгандыгы үчүн кусалыгы эселеп артат, кайгы-муңга батат. Кулагына Алланын Элчисинин тээ муруңку жылдардагы тапшырмасы жаңырат, өмүрүнүн эң шаңдуу, эң бактылуу ошол учуру көз алдына тасмадай тартылат. Сабырдуу сахаба ошол тапшырманы ара жолдо өксүктө калтыргысы келбей Кытайга кайра кайтат. Озуйпасын аткарат. Жараткан Алланын сабырдууларды жана динге ак дилден

кызмат өтөгөндөрдү сүйөрүн ушундан билиңиз, динди жайып жүргөн жеринен Вахб бин Кабшанын рухун алып кетет.

Ошентип Вахб бин Кабша Алланын Элчисинин Кытай өлкөсүндөгү алгачкы өкүлү болуп, улуу шарапатка татыган. Маркум сахабанын сөөгү Кытайда калган экен[15].

***

Султан II. Байезид менен анын иниси Жем Султандын ортосунда жараян эткен төмөнкү окуялар бабаларыбыздын ыйман ырайын, Ислам дини ширеткен изгиликти жана артыкчылыктарды айкын чагылдырып турат.

Байезид Вали 1481-жылы падышалык тактыга келет. Падышалыгынын алгачкы он төрт жылын иниси Жем Султандын Осмон мамлекетинин тактында адилеттикти жактап, ошонун натыйжасында пайда болгон бир топ оор көйгөйлөр менен алектенип өткөргөн. Мындай абал II. Байезиддин христиандарга болгон таасирин азайтат. Жем Султан агасы Байазидке кеңеш салат:

-Өлкөнү экиге бөлөлү. Жарымын сен башкар, жарымына мен өкүм жүргүзөйүн!

Кыраакы падыша инисиин бул сунушун орунсуз эсептеп четке кагат:

**«-Иним, бул өлкө үммөттүн мүлкү. Эгер аны экиге бөлө турган болсок, өлкө көз көрүнөө күчүн жоготот. Бөлүнүп олтуруп бүлдүрүп албайлы. Бөлүнгөндү бөрү жейт эмеспи. Денем экиге бөлүнсө бөлүнсүн, үммөттүн мүлкү, үммөттүн мекени бөлүнбөйт эч качан!»**

Ушундан көп өтпөй Родос шовалясы (Европада берилген алгачкы наамды тапшыруусу комиссия) бал тилге салып Жам Султанды сыйга чакырат. Чакырыкты жерге таштабай камынып жөнөп калат. Чакырган шовалялар жылуу тосуп алганы менен убаданы бузуп мейманга акаарат айтып катуу мамиле жасашат. Алданып кутумдукка кабылганын кеч аңдайт. Шовалялар аны Папанын адамдарына сатып жиберишет. Папалык аны Осмон мамлекетине карата боло турган кресттүүлөрдүн жүрүшүнө колдонууну мерчемдеп жатышкан. Бирок жүрүшкө таакаты дал келбеген Папа Жамга христиан болууну сунуштайт. Анын сунушу мусулман Жамга өтө оор тийет. Эрин тиштеп катуу өкүнөт. Анан Папага минтип айтат:

-Осмон мамлекетинин тизгинин гана эмес, бүт дүйнөнү берсеңер дагы динимди алмаштырбаймын!...

Христиандар дин Исламды бүлгүнгө учуратуу үчүн колдонорун аңдаган туткун Жараткан Аллага минтип жалбарат:

*«-Оо Улуу Кудай Таалам! Каапырлар мени Ислам ааламына зыян келтирүү үчүн курал катары колдонгулары келип жатса, бул пендеңди көпкө кармаба! Жанымды тезирээк ала көр!..»*

Бул жалбаруу анын динге болгон кайратын далилдөөгө жетиштүү.

Сураныч-тилек кабылданып отуз алтын жаштагы Жам Султан Наполиде көз жумат. Жалган дүйнө менен кош айтышып жатып жанындагыларга минтип осуят калтырып кеткен экен:

«Мен өлгөн соң кабарды бүт өлкөгө жайгыла! Айткандарым өзүм менен кошо кетпесин, сөзсүз түрдө аткаргыла, мени колдонуп мусулмандарга жасала турган каапырлардын жамандыгы ишке ашпай калганын бүт журтчулук билсин! Андан соң агам Султан Байезидке баргыла. Кыйындыгына карабай менин сөөгүмдү өз мекениме алып барып койсун! Каапыр өлкөдө көмүлүүнү эгерим каалабаймын. Болор иш болду. Айта баргыла, менин өтүнүчүмдү жерге таштабасын! Биртуугандык кылып бардык карыздарымды төлөсүн. Карызга малынган абалда Алланын алдына кантип бараарымды

ойлонсун, баргым келбейт. Үй-бүлөмдү, перзенттеримди жана кызматкерлеримди кечирсин. Жагдайга жараша аларды жетимсиретпесин».

Суук кабарды уккан падыша инисинин керээзин орундатат.

Мынаке, дин Ислам киши баласын ушинтип кыябына келтирген. Бул эки биртууган бири-бирине болгон мамиледе; ыйманга ашыгылык менен бек болуу, мекенчилдик, үммөттүн саламаттыгы үчүн өмүрүн садага чабуу, ак көңүлдүк, кеч болсо да, катасын аңдап абийрин соттоо, адамдын акы-укугуна аяр мамиле, айкөлдүк жана мээримдүүлүк өңдүү дагы далай изгиликтерди көрсөтүшкөн.

***

Иляз, Орозо жана Кызыр аттуу биртуугандардын Осмон мамлекетинин деңиз күчтөрүнүн тарыхында орчундуу орду бар. Биртуугандар Акдеңизде жихат байрагын желбиретпестен мурда деңиз аркылуу соодагерлик менен алектенишкен. Убакыт өткөн сайын Акдеңизде иш жүргүзүү өмүргө, мүлккө коркунуч туудура баштайт. Күндөрдүн биринде Орозону Родос каракчылары колго түшүрөт. Бул кабарды уккан Кызыр биртууганын бошотуп алуунун чарасын издөөгө өтүт. Айтылган өлчөмдөгү салыкты жиберсе да, куру убадага жедеп көнгөн каракчылар Орозону бошотушпайт. Убакыт зымырап өтө берет. Каапырлар бир попту жөнөтүп Орозого христиан болууну сунушташат.

«-Эй, наадандар! Мен эч качан таза динди таштап тамтыгы чыгарылган динге өтпөймүн!» деген жоопту уккан каракчылар:

«-Көрөлү! Мухаммадың келип сени куткарып алар бекен!» деп Орозону кагып-силкип, дининен кайтар деген ниетте сандалга таңып салышат.

Орозо Жаратканга жалбарып, каапырлардан кутултууну тиленет. Аңгыча туткундун жанына ак чепкенчен, жашыл селде оронгон адамдар пайда болуп аны бошоткон соң көздөн кайым болушат. Ошентип Орозонун кутулушуна ырыстуу ыйманы, Аллага кынтыксыз моюн сунганы себеп болот.

Мына ушул окуядан көп өтпөй Орозо биртууганы Кызыр менен Акдеңиздин каракчыларына каршы айосуз күрөштү баштайт. Булардын катарына каракчылардан запкы жеген көп мусулмандар жыйналат да:

**-Казат башталды. Алга! Алланын аты менен!** деген ураан менен деңизди каракчылардан тазалашат.

***

Чанаккале согушуна аскер башы болуп катышып жарадар болгон сардар (офицер) ыйманды көз карегиндей сактап, сүйө жашоонун ажайып көрүнүшүн минтип эскерген:

«Чанаккале согушу кызуу жүрүп жаткан эле. Душмандын күчү бизге караганда алда канча күчтүү болгонуна карабастан ал күнкү урушта кечке жуук биздикилер үстөм келе баштаган. Көзөмөлчү орунда уруштун акыркы кадамына көз салып турам. Биз тараптын **«Алла... Алла...»** деген урааны жер менен асмандын ортолугун жаңыртып жаткандай туюлду мага. Алардын бул урааны коркунучтуу маданияттын бар айбатын сезбирген ажаан айкырыктарды да басып алгандай сезилип турду.

Аңгыча мага карай бирөөнүн басып келе жатканын кулагым чалды. Артымды карасам, Али Чавуш экен. Ыраңынын кан сөөлү качып, кубарганынан ажайып кыйналууну окудум. Ал-абалын сурай электе оң колу менен сол колун көрсөттү. Чынын айтсам көрөрүм менен тулку боюм титиреп кетти. Анткени таамай тийген ок билегин талкалап кетиптир. Талкаланган жагын канга чыланган анча мынча териси гана кармап турганын көрдүм. Байкуш Али колунун жан чыдатпас ооруусун басуу үчүн тиштенет эрдин кымтып .

**-Мобуну кесип салчы!** деп жалбарган тейде оң колундагы макисин узатты.

Анын сөзүнөн чымыраган эрктүүлүктү, аргасыздыкты сездим. Сунулган макини аргасыз алып, салаңдап турган терини кесип жибердим. Канга чыланган колу денесинен ажырап кала берди. Мен анын суранычын аткарып жатып:

-Али кайгырба! Алла Таалам амандык берсин, айыгып кетесиң! деп кайрат берген болдум.

Колун таңдырган соң тосконго карабай уруш майданына кайра кирип кетиптир. Ошондон көп өтпөй Али Чавуш колун гана эмес мекен үчүн жанын арнаптыр. Кайраты байып, көздөрү жумулуп бараткanda минтип каалоо айтып кеткен экен:

**«-Мекенибиздин кыйыры бузулбасын! Алла ыймандан ажыратпасын!..»**

Мынаке, Чанаккале урушунда мекенди коргоону багышталган ыймандын акысы деп билген ырыстуу мусулмандар бул карызды жаны менен өтөөдөн чегинген эмес. Алар ошондуктан куралга жабышкандай динге бекем болуп, ыйманы сыңары куралды бек кармаган...

***

Чанаккале согушу. Кара таандай каптаган душман күчү Румели Межидийенин аскер күчтөрүн быт-чытын чыгарып, чеп мына-мына талкаланды деп жаткан кез. Коргонуу күчүнүн басымдуу көпчүлүгү жардырууга кабылып, он алты замбирекчи окко учуптур. Чоң түмөндөн бир жүзбашы, эки аскер жана түтүгү сынып ок салгычы жараксыз абалга жеткен замбирек калыптыр.

Жүзбашы артта калган аскердик топко кабар берүү үчүн узап бараткан. Каарман Кожа Сейийд жалын бүркүп илгерилеп келаткан душмандын кемелерине тигиле карап улутунуп жиберди. Көзү жашка толду. Душмандын баскынына алсырап күчтөн ажыраганына көөдөнү өрттөнүп, алакан жайып Жаратканга жалбарды:

*«Кудуретиңден айланайын Кудай Таалам! Сенин Күчүңө тең келчү эч бир күч жок! Мага ушу тапта эч бир пендеңе багыштабаган бир ажайып күч бер!»*

Жүрөгү Аллага ушунчалык жакындап баргандыктан өзүн башка бир ааламда жүргөндөй сезди... Кудай Тааланын алдында тургандай таризи. Көзүнөн аккан жашы бетинен ылдый салаалады. «Лаа хавла валаа куввата илаа биллаах» деп көпкө кайталады дилинде да, тилинде да.

Анан капыстан **«Оо Аллахым!»** деп катуу кыйкырып алып болжол менен 276 килограмм салмактагы ядрону белдеп көтөрдү. Буга күбө болуп турган аскерлер көкүрөк жана ийин сөөктөрүнүн кадимкидей кычыраганын угушкан. Кожа Сейийдди кара тер каптады. Тысырап эриндери жарылды. Ошого карабай *«Оо Кудайым Күчүңдү менден аяба!»* деп жалбара берди.

Акырында замбиректин оозуна коюлган ооматтуу үчүнчү ядронун атылышы менен согуштун тагдыры өзгөрдү. Англичандардын «Океан» аттуу ок өтпөс кемесине таамай тийип катуу жарылуу болду. Заматта кеме кыйрап деңиз үстү тозоктун элеси сымак көрүнүшкө айланды.

Өлкө башчысы Жевдат Пааша окуядан кабардар болгон соң Аллага алкоо айтты. Куттуктоо үчүн Кожа Сейийдди сарайга чакыртат. Баатырды жылуу куттуктайт да, сынамакка согуш тагдырын башка нукка бурган ядронун салмагынчалык башка ядрону көтөрүп көрүүнү сунуштайт.

*-Падышам! Мен ал окту көтөрүп жаткан кезде жандүйнөм Аллага ушунчалык жакындап барган, Анын амири менен адаттан сырт дөө күчүндөй күч пайда болгон эле менде. Өзүмдү бир башкача сезип жаткам ошондо. Кудай Тааладан тилеген тилегим*

*кабыл кылынып Анын албан Кудурети менен өзгөчө ырайымы колдогон. А азыр болсо муну көтөрө албаймын, мени туура түшүнүңүз!..*

Падыша:

-Элимдин эрени! Сен ошондо эң чоң ишке жарапсың, ошон үчүн кандай гана каалооң болбосун менден сура, орундаталы.

Жаратканга кулчулук кылуудан башка напси семиртер нерселерди көңүлдөн чыгарып салган алп каарман, рухуна катып жүргөн экинчи каармандыгы менен минтип жооп айтты падышага:

*-Элатасы эр ажом! Анүчүн эч нерсе сурабайм! Көрүп турасыз менин денем бираз олбурлуу болгондуктан күнүнө бир тоголок нан каруу-күчкө дем бере албай жатат. Эгер мүмкүн болсо душманга каршы кубаттуу болушум үчүн күнүнө экиден нан бердирсеңиз!...*

Падыша Сейиддин ал каалоосуна кошуп аскери онбашылык даражаны ыйгарат.

Кечки тамактануу маалы келип калган. Күндөгүдөн өзгөчөлөнүп Сейиддин табагында эки тоголок нан турат.Калган аскерлердин алдында демейдегидей эле бир тоголок нан. Сейийд бул абалдын ыңгайсыздыгын эми сезди. Оңтойсуздукка кептелди. Ашпозчуну чакырып абалды түшүндүрүп, экинчи ирет муну кайталабоону өтүндү.

Караңызчы, кандай гана таза, кандай гана аруу көңүл... Ырас, Кожа Сейиддин бул абалы ыйман ышкысынын, ыкластуулуктун жана берилгендиктин айкын ибараты.

***

Ыйман -бул супурасы кургак ой-сезим эмес. Ыйман-момун жүрөгүн байырлаган улуу байлык. Ыйман - жүрөктүн тазалыгынын жана даражалуулугунун күбөсү. Берилгендик жана ыкластуулук ыймандуулуктун белгиси. Ыйман-бул түбөлүктүүлүктүн кенчи. Аны күчтөндүрүп жана коргоп калуу үчүн тээ көөнө тарыхтардан бери нечелеген жан кыйылган, ыйманына сак нечен жандар каапырлардын каарына, азабына туруштук берген. Алланын ыраазылыгы үчүн чен-өлчөмү белгисиз изгилик жана каармандыктар көрсөтүлгөн. Учурда бүт нерседен оболу ыроолонгон ыйманды баштан бери айтып келе жаткандай көлкүгөн ашыгылык жана эңсөө менен коргоп өтүүгө муктаждык бар. Ыйманды ашыгылык менен сүйүп, аруу туткан пенде кайдыгерликтин сазынан чыгып коомчулуктун абалына, тагдырына өзүн жоопкер сезет. Эгер биз ушу дүйнөдө ыйманыбызды коргоп, баралына жеткирүү үчүн кайрат сарптасак, Алланын алдына барган чакта акыбетин жакшылыктан табаарбыз буйруса!

**Алла Таалам баарыбызды ыйманын коргоп баралына жеткирген жана өмүрдү Өзүнүн ыраазылыгы үчүн сарптаган пенделерден кылсын!...**

**Оомийин!..**

## 2. ЫКЛАС

**«Амалдар ниеттерге жараша бааланат»** (Бухари, Иман, 41; Муслим, Имара, 155).

Бул хадис ибадат баш болгон жамы кайырлуу амалдарды Алланын ыраазылыгы үчүн орундатуу зарыл экендигин эске салат. Бул жерде орундатуу зарыл деп жатабыз. Бирок ошол аткарыла турган иш-аракеттер дилдеги ыкластуулук менен гана жогорку баага арзып, кабылданарын жогорудагы хадис айтып турат. Ошол себептен Алланын даргөйүндө ибадаттарыбыздын кабылданышынын негизги шарты ыкластуулук болуп эсептелет.

Ыклас ибадат болсун, башка кайырлуу иш-аракет болсун, Алланын ыраазылыгын көздөө жана аларга напсинин көлөкөсүн түшүрбөө. Дене турпат үчүн жан канчалык маанилүү болсо, ибадат менен амал үчүн ыклас ошончолук зор мааниге ээ. Ыклассыз кылынган амал соопсуз чарчоодон башка эч кандай баага арзыбайт.

Кудай Таалага жакындоону максат кылып напси азгырыгына алдырган бүт нерседен жүрөктү тазалоо ыкластуулукка болгон биринчи кадам.

Ыклас - бул амалдарды элкөрсүн, менменсинүү же текеберлик сыяктуу руханий кирден коргонуу. Анткени аталган жагымсыз сыпаттар пенде ыкласын алсыратып жок кылчу дарт болуп саналат.

Алла Тааланын ыраазылыгына кайчы келген бардык ышкы сезимдерди көңүлдөн сүрүп чыгаруу мусулмандын айныгыс озуйпасы.

Напсинин азынаган азгырыгы ыкласман мусулмандардагы ыклатуулукту жоюу үчүн ар убак аларды тооруп жүрөрүн эстен чыгарбоо кажет. Тактап айтканда, ыкластуулук сапатын кокус жоготуп алуу коркунучу пендени ар дайым жандап жүрөт. Бийик тоого чыгуу жана анын чокусунда кылт этпей кыймылсыз туруу канчалык кыйын болсо, бул изги сапатты сактап өтүү да ошончолук оор. Зуннун-и Мысрийдин ушул өңүткө карата айткан береги сөзү абдан ибараттуу:

«Жамы пенде өлүм уйкусунда. Аалымдар ойгоо, аалымдар тирүү. Бардык аалымдар уйкуда. Бар илимине амал кылгандар ойгоо. Илимине амал кылгандар да алданышы толук мүмкүн. Бирок ыкластуулар алданбайт. Ошентсе да, ыкласман пенделерди (бу дүйнөнүн ар бир көз ирмеминде) чоң коркунуч жандап жүрөт...[16]»

Ушунчалык нары кыйындыгына, нары оорлугуна карабай ыкласты сактай алган мусулмандар Алла Тааланын сөз кудурети чагылдыра алгыс улуу сыйына ээ болушат.

Жыйынтыктап айта турган болсок, ыкластуулук момун мусулманды жакшылыктардын эң улугу саналган Алланын ыраазылыгына жеткирет. Анткени Алла Таала пенделеринин амалдарынан күткөнү, Өз ыраазылыгына багыттанган биздин ыкласыбыз, анын тазалыгы же салмагы. Куранда минтип буйрулган:

«(Мухаммад) **Акыйкатта, сага бул Китепти чындык менен түшүрдүк. Эми динде Аллага гана ыклас менен ибадат кыл!»** (Зумар, 2)

«(Мухамад!) **«Акыйкатта, мен динде бир гана Аллага берилип** (Алланын ыраазылыгына жетүү үчүн) **ибадат кылууга буйрулганмын» дегин»** (Зумар, 11).

Ыклас момун пендени шайтандын азгырыгынан куткарат. Анткени шайтан ыкластуулукта бекем болуп, чыдай алгандардан оолактайт.

«(Иблис айтты): **Оо, Эгем! Мени адаштырганың үчүн Сага берилген ыкластуу пенделериңден башка бардык пенделериңе жер жүзүндө күнөөнү сонун көрсөтүп олтуруп, алардын баарын адаштыра беремин!»** (Хижр, 29-30).

Ыкласман пенделер тозоктун азабына түшпөйт. Жараткан Алланын: **« Алланын ыкластуу пенделери гана** (азаптан) **аман болушат»** (Саффат, 40) буйругу бул чындыкты сүйүнчүлөгөн.

Аз болсо да ыкластуулук менен аткарылган амал ээсинин акырет азабынан кутулушуна өбөлгө. Анткени Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам):*

*«Диниңе ыкластуу бол! Ыкластуу болсоң аз амал да сага жетиштүү»* деп буйруган (Хаким, IV,341).

Ыклас Алланын назарын жана мээримин кишиге бурат.

*«Алсыздардын дубасы, намаздары жана ыкластуулугу себептүү Алла Таала бул үммөткө жардам этет»* деп айткан Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* (Насаи, Жихат, 43).

Ыкластын көп нерседен жогору турарынан шек санабоо керек. Ыкластуунун кайраты текке кетпейт, ар убак Адилеттүү Алланын жадында болот. Тарыхка көз чаптыра турган болсок, сабырдуу, ыкласман адамдардан турган аз сандагы кошуундар кубат жагынан да, сан жагынан да өздөрүнөн алда канча көп согушчандарды Жараткандын

амири менен жеңип алышкан. Демек, ыклас жеңиштердин пайдубалы экендиги айдан ачык.

***Изгилик элестери***

Жаратылыш Нурунун *(саллаллаху алейхи васаллам)* өмүр жолу ыкластуулуктун сересин чагылдырган мисалдар менен шөкөттөлгөн. Ислам дини жаңы көз ачып, чакырык эми башталган кезде болуп өткөн төмөнкү окуя бул чындыкты таасын айгинелейт:

Ислам динине Меккенин мушриктери башынан эле каршы чыгышат. Азирети Мухаммедди чакырыктан кайтаруу үчүн агасы Абу Талиптен кабар айтып көрүшөт. Алардын пикирин уккан пайгамбар агасына минтип жооп айткан:

*"-Абаке! Ант болсун! Оң колума күндү, сол колума айды алып беришсе да, Алланын динине чакыруудан баш тартпаймын! Же бул динди Алла Таала бүт ааламга жайат, менин озуйпам бүтөт; же болбосо ушул жолдо жан берем!"*[17]

Алгачкы кадамдын жыйынтыксыз болушу мушриктердин түн уйкусун бузат. Өз араларында кеп-кеңеш куруп, чечимге келген сон Азирети Пайгамбарыбызга келишти да, жибип кетер деген ниетте берегидей сунуш киргизишти:

"«-Сен таза урпактан чыккан, бизге караганда тукумуң да, өзүң да мартабалуу адамсың! Ушу убакка чейин арап элинен бир да адам жасай албаган нерсени жасап, айта албаган нерселерди айтып келатасың. Бирок ушул чоң уруунун арасын бөлүп жарып, бизди бири-бирибизге каршы коюп жатасың. Ушинтип эле көшөрүп эмне тапмакчысың, максатың эмне?

Эгерде байыгың келип, көшөрүп жаткан болсоң, каалашыңча дүнүйө-мүлк берели. Ушунча уруулардын ичинен эң байыбыз сен бол!

Эл бийлегиң келип жатса, сени дароо башчы кылып алалы, Меккенин акими болуп ал!

Эгерде ниетиң асылзат бир аялга үйлөнүү болсо, өзүң каалаган Курайштын эң сулуу кызын алып берели!

Эгер жин-шайтан жармашып, бир балээге кабылган болсоң, бакшы чакыртып айыктыралы. Сени куткаруу үчүн бүт нерсени жасаганга даярбыз.

Эмнени кааласаң аткаралы! Болгону ушул чакырыгыңды ташта! деп бал тилге салып, айла-амал кылып көрүшөт.

Азирети Пайгамбарыбызды өздөрүндөй ойлоп мал-мүлк, байлык-бийлик жана аял берип, жолунан кайтарып алабыз деген мушриктердин акыркы үмүтү эми чындап таш капты.

Алар  адамды уулоо үчүн эң ийги каражат катары колдонуп жүргөн ушул үч сунушка «жок!» дей албайт деген ойго өздөрүн ынандырып алышкан эле.

Дүнүйө, мансап жана шакыбат адампендени көбүнесе жолдон чыгарган, адамдын эркин ээритип, напсиге чүлүк салган тузак болуп саналат.

Бирок тиги айбанчалыш мушриктер Алла Элчисинин жаркыган-нурдуу жашоосунда береги убактылуу азгырыктардын эч бир орду жок экенин аңдоого акылдары жеткидей эмес?!..

Анткени Алла Элчисинин айдан ачык жообу, мына ушул чындыкты кашкайта даршан кылган:

*«-Мен силерден мал-мүлк, мансап же бийлик сурап жаткан жерим жок! Менин силерден жалгыз өтүнүчүм: буттарга сыйынбагыла, жалгыз Аллага гана ибадат кылгыла!*[18]*».*

Алланын Элчисинин бар кайраты, бүт ыкласы динди жаюу эле. Ан үчүн чакырылып жаткандардан жеке өз кызыкчылыгына эч нерсе талап кылган эмес. Башка пайгамбарлардай эле ал да:

**«Менин ушул чакырыгым үчүн силерден эч кандай акы талап кылбайм. Мага акыбетти Ааламдардын Раббиси Алла берет![19]»** деген.

***

Азирети Мусанын төмөндө кеп кылына турган сапаты ыкластуулуктун ажайып көрүнүшүн даана чагылдырып турат:

**"Муса Мадяндын суусуна барган кезде ал жерде** (жандыктарын) **сугарган бир топ адамды көрдү. Жана алардан обочороокто** (жандыктарын суудан) **имерип турган эки аялды көрдү. Аларга: Маселе эмне? деди. Алар мындайча жооп беришти: Чабандар сугарып кайтмайын биз** (алардын арасына кирип жандыктарыбызды) **сугара албайбыз; атабыз улгайып калгандыктан** (койлорду сугарганга дарманы жетпейт)" (Касас, 23).

Бул эки аялзаты Шуайб пайгамбардын кыздары Сафура жана Суфайра эле. Азирети Муса сегиз күн бою курсагы ач жүргөнүнө карабай кыйналып болсо да кудуктан суу тартып, Сафура менен Суфайранын койлорун сугарды. Кыздар Азирети Мусага ырахмат айтышып жөнөп кетишти.

**"Анан алардан бири ийменүү менен басып келип: "Атам сени бизге** (койлорубузду) **сугарып бергениңдин акысын берүү үчүн чакырып жатат" деди. Анан** (Муса Шуайбдын алдына) **келип, ага өз аңгемесин баяндаганда ал:Коркпогун. Сен ал заалым коомдон кутулдуң деди"** (Касас, 25).

Азирети Шуайб үйүнө келген ардактуу коногуна ак дасторконун жайып, сыйын көрсөттү. Бирок Муса *(алейхиссалам)* курсагы ач болуп турганына карабай тамак жегенден кыжаалат болуп жатты. Шуайб пайгамбар жигитти кыжаалат кылып жаткан нерсени астейдил сурады. Муса *(алейхиссалам)* өзүн кыжаалат кылып жаткан көйгөйдү айтып берди:

-Бүт дүйнөнү алдыбызга жайып таштаса да, биз аны акыреттик нематка алмаштырбаган бүлөбүз! Мен тамак үчүн эмес Кудай Тааланын ыраазычылыгы үчүн жардамдашкан элем.

Коногунун мындай кеменгер жообуна ыраазы болгон Азирети Шуайб анын көңүлүн башка жука бургусу келди:

-Андайды оюңа ала көрбө, мырзам! Алдыңдагы сый тамак жардамың үчүн эмес, Кудайы коногум болгондугуң үчүн, ал, ала кой, эч тартынба!

Улгайган инсандын көңүл жибиткен сөзү Азирети Мусанын жүрөгүндөгү санааны ээритип жиберди.

Алла ыраазылыгы үчүн жасалган жакшылыктардын акыбетин жоготуп албоо үчүн дүнүйөлүк акы талап кылып же кандайдыр бир акы үмтөтүп ниеттеги ыкласка көлөкө түшүрүп албоо зарыл экендигин мына ушул окуя чагылдырып турат.

***

Табук жүрүшүндө көрсөтүлгөн ыкластуулуктун мисалын Васила бин Аска минтип баяндаган:

Табук жүрүшүнө чыга турган күн да келип калган. Дармансыз экендигим аз келгенсип, казатка минер унаам дагы жок эле. Нары сооптуу, нары куттуу казаттан куру калбоо үчүн чара издей баштадым. Мединанын көчөсүнө чыгып жар сала баштадым:

-Ким мени унаасына учкаштырып казатка ала барат? Бөлүнө турган үлүшүмдөн акысын берем!

Мединалык Ансардын бир аксакалы үнүмдү угуп калганбы, айтор, кезектешип минип баралы деген келишим менен мени казатка ала бармай болду. Аксакалдын пикирин угарым менен макулдугумду билдирдим.

«Андай болсо Алланын берекесине карай жөнө!» деди.

Ошентип мен кайырлуу жолдош менен казатка бет алдым. Казат ийгиликтүү аяктап, мага бир топ төө үлүшкө тийди. Алдыма салып айдап алып Ансардык аксакалдын короосуна киргизейин деп жатсам, ыкласман аксакал таарынгандай кол жаңсады:

-Ой жигит! Алып кет буларды, бул эмне деген тамашаң?

-Казатка аттанардан алдын экөөбүз макулдашпадык беле? Мен сизге унаа акысын берем деген эмес белем?!

-Ай, тууганым ай, бул сага үлүштөнгөн олжо. Мен сенден дүнүйөлүк үлүш талап кылган эмесмин! Мен тек гана сооп үмүт кылып, руханий пайдаңа ортоктош болсом деп тилек кылган элем! деп өкүм жооп кылды (Абу Давуд, Жихат, 113/2676).

Алланын ыраазылыгын табуу үчүн жан берүүгө да кайыл нечен сахабалар Кудай жолунда казатка чыгарда, момун-мусулман бирбooруна жардамын көрсөтөрдө ыкластуулуктун сырына кунт коюшкан. Кудай Таала үчүн жасаган жакшылыктарга көрпенделиктин, көмүскө кызыкчылыктын кылчалык көлөкөсүн түшүрбөөгө бүт дилден аяр кадам жасашкан.

***

Азирети Аишадан кайыр-садага алган кембагал ага акбатасын берер эле. Кызыгы, дал ошондой дубаны Азирети Аиша кембагалга да берчү экен. Күндөрдүн биринде бир адам Аишадан мунун сырын сурайт:

-Сиз эмне үчүн кайырмыңызга кошуп батаны да бересиз?

-Кайырчынын батасы мен берген садаганын акысы болуп калабы деп корком. Кайырымым калыс болсун, акыбетин Кудай Тааламдын Өзүнөн күтөйүн деген тилек менен мага кандай бата берген болсо, кайырчыга да дал өзүнүкүндөй батамды берем![20].

Ыкластуулуктун кандай гана ажайып көрүнүшү!.. Чынында эле ал кутман инсандар ыкласты коргоп калуу үчүн нары кылдат, нары сергек болушкан.

***

Чабыш кызуу жүрүп жаткан. Азирети Али карпа-курпа кирип келген душманды көз ачып жумгуча жыга салып, тизе менен жерге ныгырат. Жаны ачышып кеттиби, же жеңилүүнүнү ызасына туруштук бере албадыбы, айтор, жерде чыйпылыктап жаткан каапыр каапырлыгына салып Азирети Алинин нур тамылжыган бетине түкүрүп жиберет.

Согуш кычап турган мезгилде жийиркеничтүү тариз менен өзүнө жооп кайтарган каапырдын башын учура салып басып кетүү «Алланын Арстаны» атанып, Пайгамбардын бүлөсүнөн саналган баатыр үчүн түккө турбаган иш болсо керек эле. Бирок ал каарман бул казатка өз напсинин кызыкчылыгы үчүн эмес Жараткан Алланын ыраазылыгын табуу үчүн чыккан эле. Ошондуктан ал айдарым жел бетти бир сылап өткөнчөлүк убакыттын ичинде напсинин тукуруусун, напсинин ызаалуу кегин жеңе алды. Үн-сөз жок өйдө болуп колуна карыштыра кармаган Зулфикар-Зулпукар аттуу Азирети Пайгамбарыбыз белекке тартуу кылган кылычын жерге таштап, мына азыр бул жарык дүйнө менен аянычтуу абалда кош айтышам деп турган душманды өлтүрүүдөн баш тартат.

Көл-шал болуп, тили кургап, чалкасынан жаткан душман Азирети Алинин бул жоругуна түшүнө албай селейет. Бул «Ачууга алдырып, бир чоң түмөндүн колбашчысынын бетине түкүрүп алдым, эми ал мени азапка салып, тирүүлөй кескилеп өлтүрөт ко, аттиңай!» деп өлүмдү күтүп калган душмандын селейиши эле. Бирок иштин аягы ал ойлогондой болуп чыкпады. Ой-кыялга келбей турган акыйкатка өмүрүндө

биринчи ирет кездешип жатканы таттуу жандан түңүлүп калган адамзааданы ансайын толкундантты, ан сайын жүзүн албыртты. Дале болсо ишенгиси келбей акылы жетпей турду, «Бул мүмкүн эмес!» деген тейде. Күрмөөгө келбей калган тили менен булдурттап, жетине албай минтип суроо салды:

-Али мырза! Эмне үчүн мени өлтүргөн жоксун? Кош миздүүңдү бир шилтесен, чымын жаным чыркырап калбайт беле? Аз убакыт мурда тажаалданган айбаттуу элең, азыр болсо сөз жеткистей тынчтыкка сүңгүп кеттиң?... Чагылган сыяктанып чарт кесип өтөөр маалда шамалы жок өрөөндүн абасындай мемиреп калдың...

-Азирети Пайгамбар тартуу кылган бул Зулфикарды мен Алланын жолунда гана колдоном. Алланын душманынын башын кайра эле Алланын ыраазылыгы үчүн учурам. Өз кызыкчылыгымды бул ишке жакын жуутпайм... Сен жүзүмө түкүрүү менен менин ачуумду чектен чыгарып, акаарат кылгың келген. Мен эгер дал ошол маалда ачууга алдырганымда напсиге моюн сунуп, момун мусулманга түк жарашпас ишке барып, арзыбаган себеп менен сени өлтүрүп салар элем. А аныгында мен жинимди кагуу же аброй үчүн эмес Алланын ыраазылыгы үчүн казатка аттангам деди Азирети Али.

Натыйжада душмандын катыган жандүйнөсү Азирети Алинин изги ахлагынын алдында туруштук бере албай ээрип, бир башкача бактылуу жаңы жашоону тапты. Азирети Алинин кубаттуу ыйманынан, напсини тизгиндей алышынан жана ыкласынан таасирленип ыйман келтирди.

***

Тээ илгерки бир заман. Ал кезде Багдат шаарынын маданияты өркүндөп өсүп жаткан. Базар. Кыжылдаган эл. Бири соодалап жаткан буюмдун наркын көтөрүштүн, бири алып жаткан нерсени арзандатыштын амалы менен алек. Дагы бирөө башка эле нарселер менен алек. Колунан көөрү төгүлгөн зергерлердин базары чоң базардан окчун жерде жайгашкан. Жезчи усталардын базарын капыстан алоолонгон өрт каптады. Эмнеликтен улам эки жаш бала жезди иштеткен бир дүкөндө камалып калыптыр. Алоолонгон өрттүн соймоңдогон жалыны жардап тургандардын үшүн алып койгон көрүнөт, дүкөн ичиндеги «Жардамгааа!» деген аянычтуу жаш балдарды куткарып калууга эч ким даай албады. Балдардын устасы жан алекетке түшүп чыйпылыктап чара издейт:

- Оо, калайык! Кимде-ким балдарды куткарып берсе, ал адамга миң алтын беремин!

Дал ошол маалда жакын жерден өтүп бараткан Абул Хусайн Нури устат окуяга күбө болот. Өрт ичинен чыккан чакырык жарыктык кишинин мээримин туйлатат, жандүйнөсүн Жаратканга мунажат эттирет. Чара таппай чебелектеп турган көпчүлүк булак этип агыш чепкенчен инсандын алоолонгон жалынга түз кирип кеткенин көрүп ооздору ачылган бойдон туруп калат. Жалынга жакындап барган сайын жарыктык олуяга гүлзарга ачылгандай жол ачылат. Азирети Пир дүкөндө калган тестиерлерди Жараткан Алланын багыттоосу, ырайымы менен чепкенине ороп өрт ичинен аман-эсен чыга келет. Элдин баары аң-таң. Түш сымал болуп өткөн акыйкатка баш чайкайт көп нерсени ичтен баамдаган көпчүлүк.

Дүкөндүн ээси шакирттеринин амандыгын көрүп жетине албай көзгө жаш алат. Куудай сакалы бар нур жүздүү пендени алкап колундагы алтындарды сунат. Эми эле балдардын чачынан сылап аларга мээр төгүп турган жылдыздуу жүз устанын тартуусун алгысы келбегендей кабак чытып кайра өзүнө түртөт:

-Алтының өзүңө буйрусун тууганым! Сен Аллага шүгүрчүлүк келтир! Мен эгер ушул жакшылыкты жасаардын алдында Алланын ыраазылыгы үчүн эмес ушу алтын сыяктуу арзыбаган көз кызартар нерсе үчүн максат кылганымда, балдарды жалындын ичинен куткара алмак эмесмин!

Ушул окуя чагылдыргандай нечелеген алоолор ыкластуулуктун берекеси менен гүлзарга айланган. Куйкалап ийчүдөй ысыктыгы узакка жетип турган өрткө даап кирип баруу үчүн Алланын досу Азирети Ибрахимдин рухий абалынан насиптар болуу кажет. Анткени Азирети Ибрахимдин көөдөнүндө Аллага болгон сүйүү, чын ашыглык бар эле, ал Ага кыйшаюсуз моюн сунар эле. Ошондуктан алоосу асманга соймоңдогон жалындан ал корккон эмес. Алла Таала пендесинин мына ошондой бекем ыкласына акыбет катары алоолонгон өрттү гүлзарга айланткан.

***

Ыкластуулук кайсыл гана иш болбосун өзүнүн таасирин, жемиштүү натыйжасын көрсөтөт. Багышталган кайыр-садага, ылайыксыз бир пендеге кеткен болсо да, калыс ниет менен берилгендиктен, берген инсан үзүрлүү акыбетке эгедер болот акырында. Ыкластуулуктун шарапаты кайыр-садаганы алган кишини да актыкка, изгиликке, туура-жолго жылоолойт. Бул айтылган акыйкатка Алланын Элчиси минтип ишаарат жасайт:

*«Бир замандарда дили Кудайга жакын бир адам:*

*-Мен сөзсүз бир кайыр-садага берем! деп өзүнө өзү сөз берет.*

*Түн бир оокум. Садагасын алып үйүнөн чыгат. Туш келген бирөөнүн босогосуна таштап кетет. Эртеси айыл тургундары:*

*-(Таң калыштуу иш!) Ушу өткөн түнү тиги уурунун үйүнө бирөө садага таштап кетиптир деп кечке чейин сөз кылышат. Кайрымдуу киши өзүнө-өзү дагы сөз берет:*

*-Алла Таалам! Сага алкоо болсун! Мен бүгүн да садага берем.*

*Эл аягы тынчып калган кез. Садагасын алып чыккан ыкласман пенде дагы байкоостон айылдык бир сойкунун үйүнө таштап кетет. Эртеси айыл эли дагы күбүр шыбыр кеп кылат.*

*-(Бул боло турган иш эмес!) Ушул түнү бир пенде айылдык сойкунун үйүнө садага таштап кетиптир.*

*Муну уккан кайрымдуу адам:*

*-Алла Таалам! Сойкуга да болсо садага бердиргендигиң үчүн Сага чексиз шүгүр! Бүгүн дагы садага берем деп түн жарымда көндүм адат менен туш келген бир үйгө садагасын таштап кетет. Түндө садага таштаган үй айылдык бай адамдын үйү болуп чыкканын эртеси элдин күбүр-шыбырынан билет.*

*-Оо амириңден айланайын Кудай Таалам! Ууруга, сойкуга, бардар адамга да болсо садага бердиргениң үчүн сага ыраазымын! дейт.*

*(Ыкласынын бекемдиги үчүн) түшүндө береги кайрымдуу адамга:*

*-Ууруга берген садагаң, балким, аны уялтып уурулугун таштаттырар. Сойкуга берген садагаң, балким, аны бушайманга салып, ар-намыстуу, абийрдүү аялга айлантат. Садага алган адам балким бул окуядан ибарат алып, Алла багыштаган мал-мүлктөн муктаж адамдарга кайрым кылар деген үн угулат»* (Бухари, Закат, 14).

Мына. Ыклас менен ак ниеттүүлүктүн берекеси... Бул хидис садага берип жаткан маалда адампенденин жүрөгүндө ыкласы, ниетинде калыстыгы бар болушу керектигине ишарат кылат. Бирок бул жерден, кайыр-садаганы туш келди бир жерге таштап кетсе изги иш болот экен, деген тыянак чыгарылбашы кажет. Керисинче, момун мусулман ниет кылган садагасы менен зекетин мүмкүнчүлүгүнүн алкагында иликтеп көрүп чыныгы муктаж, накта ылайыктуу пенделерге бериши керек.

***

Жогоруда айтылган куттуу хадистин турмушка ашканын чагылдырган төмөндөгү окуя кандай гана ибараттуу.

Сами Мырза жандай көргөн тилектеш адамдар менен Анадолу багытынан саякаттап кайтып келаткан. Үргүпкө жетип калганда абалы жүдөңкү бир карып жолдун так ортосуна туруп алып унааны токтотот. Кадимки каракчылардай опузалап, жолоочулардан тамекиге акча талап кылат. Сами мырза табиятынан берешен киши болгондуктан сапарлаштарынын каршы чыкканына карабай:

-Талап кылып жаткан соң бербесек адамгерчиликке сыйбайт деп эсептебей эле бир ууч акчаны айкөлдүк менен жамандыктан кайра тартпачудай теше тиктеген адамга кармата салат. Адепти сактабаган адамдын сазайын колуна бергиси келип турган сапарлаштарын сабырдуулукка чакырат.

-Мен азыр барып буга нан аламын! деп ниетин дароо өзгөртөт да, сүйүнгөн бойдон айыл тарапка дыр койот.

Бул жерде кайрым кылынган нерсенин адалдыгы жана ниеттин калыстыгы изги өзгөрүүгө себеп болгон. Бул болгону мындай даңазалуу окуялардын бири гана.

***

Бул окуя Ислам тарыхынын алгачкы жылдарында динибиздин бешиги саналган Медина шаарында болуп өткөн. Белгисиз бир берешен Мединанын кедей-кембагалдарынын босогосуна күн сайын түн бир оокумда бир каптан азык таштап кетип жүрөт. Бул жакшылык кыйлага дейре үзүлбөйт. Кудайдын бергени да деп артынан түшүп кайрымдын ээсин деле изилдешпейт. Демейдеги таңдын биринде жанакындай кайырым баарында бирдей токтойт. Башка жака таштап кеткендир деген тейде үйдү тегеренип чыккандар да болот. Бирок эч нерсе табылбайт. Баары мунун себебин иликтегенге өтөт. Кайрымдын токтош себебин алар көп өтпөй билишет. Жакын жерден оор жоготууга учураган пенделердин муңдуу ыйы жана ага удаалаш азалуу жаназа намазга чакырган жарчынын кыйкырыгы көчөнү жаңыртып кирди. Азирети Алинин небереси Зайналабидиндин көз жумганын уккан көпчүлүктүн жан дүйнөсү сыздай аза күтүшөт.

Пайгамбардын чебересин акыркы сапарга узатуу үчүн дин Ислам расмиси боюнча амалдар аткарыла баштайт. Кезек маркумду аруулап суугa алууга келет. Бул шарапаттуу иш менен озуйпаландырылган адам кийимин чечип жатып маркумдун ийининен тарта далысына чейин ичи суугa толгон чоң, чоң жараларды көрөрү менен бир ичиркенип, эмнеден улам мындай болгонун аңдай албай селейет. Жакындарын чакырып бул нерсе эмнеден улам чоң жарага айланып кеткенин сураштырат. Акырында ошо бүлөдөн бул сырды билген бир пенде буларды маалымдайт:

-Зайналабидин ар бир таңда алдын ала даярдап койгон каптарды ийинге артып, эл тура электе шайланып кедей-кембагалдардын босогосуна таштап, эч бир жанга көрүнбөй үйгө кайтар эле. А эл болсо бул кайырымды ким жасап жатканын ушу кезге чейин билбей келет. Ийининен тарта далысын каптаган оор жара ошол оор каптарды көтөргөндөн улам пайда болгон экен (крз. Ибн-и Касийр, ал-Бидая, IX, 112, 122; Абу Нуайм, Хиля, III, 136).

Мынакей сыпайыгерчилик... Кудай Таалага чындап берилип, чалкыган мээримге балкыган момун-мусулман жүрөгүндөгү ыкластын ысыктыгына жана кайрымынын акыбетине пенделик кылып элдин мактоосу менен көлөкө түшүрүп албоо үчүн жан алекетке түшүп өмүр бою аярлап иш кылган...

***

Жандүйнөнү, руханиятты Жараткан Аллага дейре көтөрө алган Султан Алпарсландын төмөнкү абалы ыкластуулук үчүн изги мисал боло алат.

1071-жыл. Алпарслан Малагзит согушуна кирерден мурун апапакай кийинет, мунун сырын сурагандарга кыска жооп берет:

-Бул менин кепиним!

Муну менен ал өзүн бул дүнүйөлүк атакка эмес, таза ыйман менен шейиттике арнаган экен, кайран эр. Согушуу мөөнөтү жакындап калганда кырка тизилген аскерине эрлерди шерденте турган кайрылуу жасайт:

«Мен Алпарслан же максатка жетемин, же шейит болуп бейишке кетемин. Мени ээрчигиси келгендер артымдан түшсүн. Ээрчигиси келбегендерге жол ачык! Азыр ушу тапта согуш талаасында турабыз. Саамдан соң жанаягыс каардуу согушка киребиз, бул жерде буйрук берген аскербашы же буйрукту кыңк этпей аткарчу аскер жок. Анткени бүгүн мен да силердин катарыңардагы аскермин. Силер менен алдыңкы катарда согушка кире турган казатчымын. Мени ээрчип напсини Аллага атаган азаматтар шейиттике ыраазы болушсун, аман калгандар газы болуп ардакка жетишет. Бөлүнгөндөрдү болсо бул дүйнөдө шерменделик, акыретте алоолонгон тозок күтүп турат!!!»

Алла Таала Султан Алпарсландын бул ыкласына акыбет катары кол астындагы аскеринен беш эсе көп аскерди баштап келген Роман Диогендин армиясын кыйраткыч күчтү, жеңишти насип кылат.

Башта айтылгандай, коомчулуктагы ыкласман пенделер гана тоскоолдуктардан токтобой өтүп, чоң азаптан кутулушат. Ошондой болсо да, ыкластууларды качан болбосун нары чоң, нары кооптуу сыноо тооруп жүрөт. Айтайын дегеним, дин Исламга башын сайган эр жүрөк аскербашы Алпарсланга жасалган кутумдук жогоруда кеп кылган сыноонун чындыгын дагы бир ирет айгинелейт. Ал окуя мындайча болгон эле.

Султан Алпарслан Малагзит жеңишинен кийин 1072-жылы Мавара-нахр багытына карай көп сандаган аттуу аскери менен жүрүшкө чыгат. Амударыянын жээгинде жеңилбестей калдайган Нана мунарасын чеби менен курчоого алат. Чепти коргоп жаткан колбашы акыйкатка коошпогон жана бузук саналган Батынийя агымынын мүчөсү Юсуф ал-Хорезми болуп чыгат. Улам урулган соккуга чебинин чыдай албасына көзү жеткен колбашы самсыган желдеттери менен колго түшүп берет. Колго түшүрүлгөндөр жай олтурган аскербашынын алдына алып келинет. Койдой жоошуп калганы менен кеги ичинде калган колбашы, түлкүдөй кууланып олтуруп Алпарсланга жакындап барып капилеттен канжар уруп аскербашыны жарадар кылат. Ачууга алдырган түмөн башчылар кыска кеңеште чечим кабыл алып Юсуф Хорезмиге өлүм жазасын беришет. Султан Алпарслан ошол жарааттан айыга албай 1072-жылы 25-октябрда дүйнө салат. Кеменгер Султан Алпарслан өмүр саатынын акыркы мөөнөттөрүндө мына мындай деп нускалап кеткен:

«Качан жана каерде болбосун душманга карай үстөм келген болсом, Алла Таалага сыйынып, Ага баш калкалап, Андан жардам тилер элем. Кечээ бир дөбөгө чыкканымда жер жайнаган аскеримдин көптүгүнөн сүрдөп, колумдун чоңдугунан коркуп аяк астымдагы дөбө кудум титиреп тургандай туюлду. Анан капилеттен: «Мен жер жүзүнүн өкүмдарымын. Мага ким батынып үстөм келер экен!» деген калпыс ой айдарым сымал жүрөгүмдү бир  желпип өткөн эле. Жыйынтыгында Алла Таалам мени алсыз бир пендеси менен жазалады. Жүрөгүмдөн сыдырылып өткөн ушул калпыс ой жана ката-мүчүлүштүктөрүм себептүү Алла Тааладан кечирим тилеймин, кылган күнөөлөрүм үчүн тооба кылдым. Лаа илааха иллаллаах Мухаммадар-расуулуллаах!..»

Шек күмөнсүз бул абал таза жүрөктүн ыкласман абийр менен эсептешиши...

***

Алла Тааланын ыйманы бек бир досунан сурап калышты:

-Кадырман мырзам, ыкластуулук өңүтүнөн сизге өтө катуу таасир берген окуя башыңыздан өттү беле?

-Ооба. Андай абал баштан өткөн. Тээ бир мезгилдерде -деп куудай аксакалдуу карыя төмөндөгү окуяны баяндап берди:

-Куттуу Мекке шаарын аралап жүрүп акча салчу намыянымды (капчык) жоготуп коюпмун. Жанымда жарты тыйыным калбаган соң муктаждык мукурата баштады. Басрадан акча күтөм, же ал тезирээк келсечи. Ал аз келгенсип чачым, сакал-мурутум эрбейип-сербейип жанды жүдөттү. Тобокелге салып чачтарачка кирсем, кардардын чачын кырып жатыптыр. Ишинин бүтүшүн күтпөй эле:

-Азиз тууган, ырасын айтайын, жанымда акчам жок. Алла ыраазылыгы үчүн ушу сапсайган чач-сакалды кыскартып бересиңби? дедим.

Чачтарач жанындагы бош орундукка отургузуп алып чачымды ала баштады эле чачы чала алынган кардар түшүнө албай суроо салды:

-Чачымды чала калтырып башка кардарга өтүп кеткениңизге түшүнө албай турам? Менин чачымды толук алыңыз деп чачтарачка нааразылык билдире баштады.

Чачтарач:

-Айып көрбөңүз мырзам, сиздин чачыңызды акы алып кырып жаткам. А бул киши болсо Алланын ыраазылыгы үчүн суранып жатат. Кантип мен Алланын ыраазылыгын арзыбаган акчага алмаштырайын. Алла үчүн орундала турган иштер ар дайым биринчи кезекте бүткөрүлүшү керек, акы талап кылынбашы керек. Мындай иштин олуттуулугун, наркын эч бир адампенде билбейт, төлөй да албас деди мени да таң калтыра.

Чачтарач ойдогудай кылып чач-сакалды ирээтке келтирген соң:

-Зарыл муктаждыктарга сарптарсыз, мүмкүнчүлүк жакшы болгондо ойдогудай болмок, капа болбой ушуну алып койуңуз деп, каршылык кылганыма койбой, чөнтөгүмө шыгыраган көп алтын салып узатты.

Арадан бир кыйла күн өткөн соң Басрадагы мен күткөн акчам дагы келди. Чачтарачка бир кесе алтын бергим келди.

-Капа болбоңуз эч качан алалбайм! Алла үчүн жасалган иштердин акысын өтөө пенделердин колунан келе турган иш эмес. Сиз өз жолуңуздан калбасаңыз жакшы болот. Аман болуңуз! деп кол шилтеп эч эле албай койду.

Алышына көзүм жетпеген соң ыраазылыгын алып артка кайттым. Бирок ошол окуя мени ушунчалык катуу таасирлентти дейсиң, кырк жылдан бери ошол ыкластуу пенденин жакшылыгын тилеп дуба кылып келем.

Кудай Таала Өзүнүн гана ыраазылыгы үчүн орундатылган мына ушундай нары калыс, нары таза иш-амалдардын жана кайырымдардын акыбетин Өз даражасына жараша жакшылык менен кайтарат.

***

Окуя Осмон мамлекетинин тушунда болуп өткөн дешет. Колунда бар мал-мүлктүү мусулмандар сырт кийимин өзгөртүп, бейтааныш адам кейиптенип айылдарга, шаарларга барып, андагы дүкөндөрдү, соода-сатык борборлорун кыдырышчу экен. Кыдырганда да жөн кыдырбай, аласа тизмесин жазчу дептерлерди дүкөнчүдөн сурап алып, башынан, ортосунан жана аяк жагынан туш келген карыздарды аз көбүнө карабай төлөп:

-Береги төлөнгөндөрдү менин көзүмчө өчүрүп салыңыз! Оо Жараткан Кудайым, кайрымымды кабылдай көр! деп өзүнүн ким экенин айтпастан, көктөн түшкөн периште сымал сылык коштошуп жөнөп кетишчү экен.

Кыдыр сымал келип, карыздарды өчүрүп кеткен адамдын ким экенин соодагерлер да биле алышкан эмес. Карызынын төлөнүп калганы төлөө үчүн келген адамдардын ичин жылытканы менен, Ким? деген суроо табышмак бойдон калып кеткен. Кайыр-садаганы жарыялап ачыктан бергенге караганда, бир жанга да көрсөтпөй көмүскө жол менен берүү

дагы да изги иш экенин аңдаган момун мусулмандар ушул өңдүү жардамдарды колдон келишинче жашыруун беришкен. Мусулман ата-бабаларыбыз оң колу менен берген жакшылыгын сол колунан жашырган. Орундаткан жакшылыгын дароо унутууга аракет кылган.

Сопулук менен өмүр кечирген пенделер эки нерсени унутууну буйруйт:

1. Жасаган кайыр-садаганы унут. Анткени сага менменсинүү менен текебердик зыян алып келиши мүмкүн.

2. Бирөөлөрдүн сага жасаган жамандыктарын унут. Анткени жүрөгүңдү кекчилдик менен өчүгүшүү өрттөп жибербесин.

***

Жыйынтыктап айта турган болсок ыкластуулукка жетүү көп күч-кайратты талап кылса, ыкластын андан кийинки арuулугун сактап калуу өзүнчө зор аяр-билгиликти талап кылат. Оюмда мунун салмагын, сапатын Алла Таала гана так билет жана нарк бычат. Арийне жүрөк туюмдары эң ириде Аллага карай ачык болот. Ыкластуулук адампендени бул дүйнөдө да, акыретте да улуу мартабаларга жеткирген, Аллага карай алып учкан адаттан сырт ажайып сапат. Көңүлкош аткарылган амалдар эч убакта татыктуу баага арзыбайт. Өзүн өзү жактырып, мыктысынып, элкөрсүнгө манчырканган рухий илдеттүүлөрдүн орундаткан ибадаттары  кыямат күнү эскирип тамтыгы чыккан чүпүрөк сыямал амал ээсинин жүзүнө урулат. Ал эми ак дилден аракеттенгендердин ыкласына Алла Таала береке ыроолоп, пендесинин ырыскысын арттырат, өмүрүн узартат, ийгиликтер менен сыйга бөлөйт.

## 3. ТАКЫБАЛЫК

Алладан башка эч бир макулукка, дүнүйө-байлыкка жүрөктөн орун бербөө, жүрөктү ар кандай жаман ой-пикирлерден, жакшылыгы жок түшүнүктөрдөн таза сактоо чыныгы такыбалык болуп эсептелет. Момун мусулмандын Жаратқан Алланын ырайымына, кудуретине баш калкалап, бул дүйнөдө болбосо да, акыретте өзүнө сөзсүз зыян апкеле турган, бушаймандыкка сала турган иштерден оолак болушу жана күнөөкөрлүктөн өзүн какас тутуп, буйрулган ибадаттарды так орундатышы такыбалыктын өзөгүн түзөт. «Сактыкта кордук жок» деп кеменгер ата-бабалар бекеринен насаат таштабаса керек.

Такыбаалыктын Алла Тааланын даргөйүндө өзгөчө баага арзып кабылданарын Ааламдардын Ардагы *(саллаллаху алейхи васаллам)* Абу Зарга *(Алла ага ыраазы болсун)*минтип нускалаган:

*«Кулак сал! Сенин кызыл терилүүдөн да, кара түстүүлөрдөн эч кандай артыкчылыгың жок. Бирок такыбаалык менен гана алардан жогору боло аласың»* (Ахмад, V, 158).

Ошондой эле Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам):*

*«Араңардан эң такыбаа менмин»* (Бухари, Иман, 13; Муслим, Сиям, 74) деген сөзүн өмүрүнүн ар бир кадамында такыбаалыгы, диндарлыгы менен тастыктап өткөн. Мына ушундан улам чыныгы такыбаа болуш үчүн Алла Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* сүннөтүн бек тутунуу кажет.

Бир пенде Иса пайгамбарга *(алейхиссалам)* суроо салат, ынтызарлыгын билдирип:

*-Эй жакшылыктын мугалими! Адампенде Жараткан Кудай алдында кантип такыбаа болалат?*

Азирети Иса *(алейхиссалам)* ууртунан жылмая:

*-Бул өтө жеңил иш. Алла Тааланы жандилден сүйүп, алыңдын жетишинче Анын ыраазылыгы үчүн салих амалдарды аткарышың керек. Өзүңдү аяганың сымал Адам Атанын балдарына ырайым кылып, мээрман болушуң керек!* деп насаатын минтип жыйынтыктады:

*«Өзүңө каалабаган нерсени башкаларга жасаба! Ошондо гана Алланын даргөйүндө чыныгы такыба пенде болосуң!»* (Ахмад, аз-Зухд, б. 59).

Күндөрдүн биринде баарлашып отуруп Азирети Умар *(Алла ага ыраазы болсун)* Убай бин Каабдан *(Алла ага ыраазы болсун)* такыбалык жөнүндө так маалымат сурайт. Убай Умардын өзүнө минтип суроо салат:

-Умар сен тикенектүү жолдо басып көргөн белең?

-Ооба басканмын.

-Ии кантип бастың эле?

-Кийимдеримди топтоп, тикенге сайдырып, тыттырып албаш үчүн болушунча абайлап баскам.

-Мына, такыба ушул! деп турмуштук тажрыйбадан элестүү жоопту берет[21].

Буту күйгөн адамдын жалындан жаа бою качканы сыңары каапырлыктан, ширкчиликтен какас болуу такыбалыктын алгачкы кадамы болуп саналат. Парз ибадаттарды өз убагында орундатып, күнөө атпайдан сак болдуң дегиче биринчи кадамдар жүзөгө ашат.

Жаратқандын жаркын жүздүү Элчисинен дагы бир насаат:

*«Кай жерде болбо Алладан корк. Кокус жамандык кылып койгон болсоң, артынан дароо бир жакшылыкты жаса, анын кесепетин жок кылсын. Адамдарга жылуу мамиле кыл!»* (Тирмизи, Бирр, 55/1987)

Такыбаалыктын туучокусуна чыгуу үчүн алагды кыла турган пайдасыз нерсенин баарын жүрөктөн сүрүп чыгарып, бүт дили, тили, жандүйнө жана турган турпаты менен Алла Таалага багыттануу абзел. Сөз болуп жаткан мартабанын андан аркы чеги тээ белгисиздик ааламында катылуу. Тактап айтканда, кай жерге же качанга чейин такыбаа болуу керек экендигин төмөнкү аят маалымдайт:

**«Эй ыйман келтиргендер! Алладан чын коркуп, буйрулгандай сак болгула жана мусулман тейде гана көз жумгула!»** (Аали Имран, 102).

Такыбаалык кадимкидей эле мартаба болуп саналат. Ошол мартабанын сересине чыгуу үчүн шектүү, күмөндүү көрүнгөндүн баарынан мүмкүн болушунча оолак болуу кажет. Анткени Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* төмөнкүдөй аныктаманы айткан:

*«Пенде, зыян тартып калуудан кооптонуп зыяны жок* (бирок, күмөндүү көрүнгөн) *нерселерди таштамайын чыныгы такыбаалардын даражасына жете албайт»* (Тирмизи, Кыяма, 19/2451; Ибн-и Мажа, Зухд, 24).

«Жүрөктү кыйнап, өзүн сарсанаага салган нерселерди таштабаган мусулман пенде такыбаалыктын сересине чыга албайт» деген пикирди сахабалардан Абдулла бин Умар *(Алла ага ыраазы болсун)* айткан (Бухари, Иман, 1).

Такыбаалыктын демин суутпоо үчүн напсини ар убак суракка тартуу кажет. Анткени жүрөктүн эң биринчи душманы саналган азоо напсинин көз тумандаткан ышкылуу арзууларына каршы тирешип, анын шумпай айласынан сактана алуу бир гана такыбаалык сезимдин күч-кубатына жараша оңуна чегерилет.

Кишини аптыктырып, азгырып алар ажайып байлыктын, сулуулуктун жазгырар сезимине алданып калбоо үчүн «маа-заллаах» деп, кылт эткис такыбаалык менен Алланын кудуретине башкалкалоо жападан жалгыз чара экенин Жусуп пайгамбар *(алейхиссалам)*

турмуштук тажрыйба менен таасын чагылдырган. Азирети Жусуптун *(алейхиссалам)*тажрыйбасына үңүлө карасак, Жараткандын жардамына ылайыктуу болуш үчүн такыбаалык накта зарылдык экенин көрүүгө болот.

Азирети Мухаммад Пайгамбарыбыз Кудай Тааладан такыбаалык сурап минтип дуба кылчу экен:

*«Оо, Жараткан Алла! Напсиме такыбаалык бер, аны аруула! Аны Сен гана аруулай аласың. Сен анын көзөмөлчүсү жана Ээсисиң!»* (Муслим, Зикир, 73).

*«Оо, Жараткан! Сенден хидаят, такыбаалык, абийр жана жандүйнөнүн байлыгын сурайм!»* (Муслим, Зикир, 72)

Алланын даргөйүндө адамзааданын эң barктуусу такыбаа ээлери болуп саналат[22]. Анткени Ал такыбаа пенделерин сүйөт[23], көрүнбөгөнү алар менен ар дайым чогуу болот[24]. Кудай Тааладан корккон такыбааларга чеги билинбес көк асмандай жана жержүзүндөй кеңдиктеги бейиштер убада кылынган[25] жана ошондой эле такыбаалыкты табында кармоого кайраттанган мусулманга жакшы менен жаманды так айырмалай ала турган бийик туюмду багыштап, пендесинин өтүмүштөгү күнөөлөрүн кечирет[26]. Кыйын-кысталыш кезеңдерде такыбааларга кутулуунун оңой жолун көрсөтөт, ойго келбес жерден ырыскы ыроолойт. Баштаган ишке ийгилик берет, өтүмүштөгү күнөөлөрүн кечирип, жемиштүү акыбетке эгедер кылат[27].

Абу Зар маалымдаган бир баянга караганда, күндөрдүн биринде Алла Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам):*

*«-Мен бир аят билемин. Эгер адамдар аны кармананда баары жайында болор эле»* дегенин уккан сахабалар:

-О, Алланын Элчиси, ал кайсы аят? деп баары суроолуу карап жооп күтүшөт.

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* кубулжуган кырааты менен Талак сүрөсүнүн экинчи аятын окуп берет:

**«Ким Алладан корксо, ага** (кыйын абалдан) **чыгып кетүү мүмкүнчүлүгүн ыйгарат** (кутулууга жол ачат)».

Такыбаа мусулмандар Азирети Пайгамбарыбызга руханий жактан эң жакын болушкан. Муаз бин Жабал бул тууралуу минтип эскерген:

Алланын Элчиси мени Йеменге казы кылып жөнөтүп жатып, Медина шаарынын сыртына чейин узатып чыккан. Мен атчанмын, ал жөө. Жол ката мага ар тараптуу акыл-насаатын, кеп-кеңешин айтты. Анан:

«-Эй Муаз! Экөөбүз акыркы дидарлашып жатышыбыз мүмкүн. Балким, мындан кийин мени көрө албайсың! Келсең ушу мечитим менен мүрзөмө келерсиң» деди. Мен бул сөздү угарым менен муунум калчылдап ыйлап жибердим.

«-Ыйлаба Муаз!» деп Мединага жүз буруп мындай деди:

*«-Кайда болбосун Алланын алдында такыбаалыктан тайбаган пенделер адамдардын арасынан мага эч жакыны болуп саналат»*[28] .

Азирети Пайгамбарыбыз дагы бир хадисинде:

*«Менин досторум такыбаалар экенинде шек жок»* деген (Абу Давуд, Фитан, 1/4242).

Такыбаалыкта кемелине жеткен жүрөк Алла назар эте турган мартабаны багынткан деп эсептелет. Алланын хикматы жана сырлары мына ушундай жүрөктө уялайт.

***Изгилик элестери***

Имам-ы Аазам, Имам-ы Шафии, Ахмад бин Ханбал өңдүү илим ээси, Ислам залкарлары динди тааныгандан тарта өмүрүнүн акырына чейин такыбаалыктын алкагында

гана жашап өтүшкөн. Абу Ханифа бир жолкусунда кийимине тийип калган ийненин көзүндөй булганычты тазалап жаткан. Аны көргөн адамдар таң калып суроо салышат:

«-Эй, Имам! Сиз берген фатвага-өкүмгө караганда ушу болор-болбос тактын намазга эч кандай залакасы жок. Анан эмнеге мынчалык кыйналып жатканыңызга түшүнө албай турабыз?

«-Ооба, ал деген фатва, а бул болсо такыбалык!».. деп жооп берген.

Маалым болгондой, такыбаалык Алланын буйруктары менен тыюларына карата нары аяр, нары кылдат мамилени талап кылат.

***

Коркуу... Бул кадыресе коркуу эмес. Бул байкоостон күнөө жасап албайын деген коркуу... Мына ошол коркунучтан улам сактык менен Куран аяттарынан башка эч бир сөз сүйлөбөгөн береги такыбаа эненин абалы кандай гана суктанаарлык:

Окуяны Абдулла бин Мубарак минтип баян этет:

Жараткан Алланын Куттуу Үйүнө барып ажылык парзды аткарып, Азирети Пайгамбарымдын кабырына Куран окуп, зыярат кылгым келди. Арзуулуу максатыма жетеленип жолго чыктым. Баратам. Тээ узакта бир караан көрүндү. Жакындап барып жакшылап карасам, үстүнө жүндөн токулган желек кийген, башына да жүндөн токулган жоолук салынган бир аялзаты экен.

-Ассаламу алайкум варахматуллахи ва баракаатух! деп салам бердим.

Ал:

**«Боорукер Жараткандын сөзү «Салам!»** (болот) (Ясин, 58) деген аят менен саламыма жооп кайтарды.

Экөөбүздүн баарлашуу андан ары менин суроом жана анын Куран аяттарынан берген жообу менен уланды:

-Алла Таала сага жакшылыгын буйрусун! Сен бул ээн талаада эмне кылып жүрөсүң?

**«Алла кимди адаштырса, ага Туура жолду эч ким көрсөтө албайт..»** (Аараф, 186). Жолдон адашып калган тура деп түшүндүм.

-Кайда баратасың?

**«Пендесин бир түндө Харам Мечитинен алып Акса Мечитине алып барган...»** (Марям, 10) деген бөлүмдү окуду. Демек, ажыга барып, Байтул Макдиске (Кудуска) багыттанган тура деген ойго келдим.

-Канча күндөн бери бул жерде жүрөсүң?

**«...Сен сак саламат туруп, үч түндөн бери...»** (Марям, 10) деп үзүндү окуду.

-Жаныңда тамак-ашың деле көрүнбөйт?

**«Ал мени азыктандырат, (суусундук) ичирет»** (Шуара, 79).

-Сен ушул суусуз чөлдө эмне менен даарат алып жатасың?

**«... Суу таба албасаңар, ал учурда таза топуракка таяммум алгыла!...»** (Ниса, 43).

-Куржунумда азык бар. Өзөк жалгап алсаң бай болгур.

**«... Андан соң кечке чейин орозону толуктагыла!..»** (Бакара, 187).

-Азыр Рамазан айы эмес ко? Тамактанып алсаң жакшы болбойт беле?

**«Кимде ким ак дилден** (важиб саналбаган амалдардан) **бир кайыр жасаса** (үзүрүн табат). **Анткени Алла ийги иштердин акыбетин берүүчү,** (бүт нерсени) **ашыгы менен билет!»** (Бакара, 158).

-Сапарда жүргөндө ифтар кылуунун бизге пайдасынан башка зыяны жок.

**«... Эгер билген болсоңор,** (кыйындыгына карабай) **орозо кармаганыңар өзүңөр үчүн дагы да кайырлуу»** (Бакара, 184)

-Сен эмне үчүн мен сыяктуу сүйлөбөй жатасың?

**«Адампенде эмнени гана сүйлөбөсүн анын алдында көзөмөлдө** (периште) **даяр турат!»** (Каф, 18).

-Сени төөмө мингизип өз тобуңа жеткирип койоюн анда?

**«... Силер эмне жакшылык жасабагыла аны Алла билип турат!»** (Бакара, 197).

Төөнү алдына тартып чөгөрө салдым.

**«Момундарга айт көздөрүн арамдан сактасын!...»** (Нур, 30).

Төөгө минген соң Зухруф сүрөсүнүн 13-жана 14-аяттарынан үзүндүлөрдү окуду:

**«Муну бизге багындырып койгон Алланын даңкы кандай гана улуу! Болбосо буга биздин алыбыз жетмек эмес. Аллага кайтарыбыз шексиз».**

Жолго чыккан соң Муззаммил сүрөсүнүн 20-аятынан үзүндү окуду:

**«...Андыктан Курандан кайсы жерин окуу жеңил болсо, ошону окугула!...»** Мен болсо:

**«Кимге даанышмандык берилсе, демек, ага чоң жакшылык берилген болуп эсептелет...»** (Бакара, 269) деген аятты окуп:

-Сага өтө чоң жакшылык берилиптир! дедим.

**«... Бирок муну акыл ээлеринен башка эч ким түшүнө албайт!»** деп мусулман аял мен окуган аяттын уландысын айтты.

Баарлашып жүрүп олтуруп бир кыйла жолду арбыткан соң топко жетип бардык. Мен ага кайрылдым:

-Мына сенин тобуң. Мунун арасында сенин жакындарың барбы?

**«-Байлык менен бала-бакыра бу дүйнөнүн гана көркү»** дегенде, бул топто балдары бар экен деп боолгодум.

-Алар бул топто эмне кызмат аткарышат? деген суроомо:

**«Алардын жол таап жүрүүсү үчүн** (зарыл) **белгилерди жана жылдыздарды** (жаратты). (Нахл, 26)  деп жооп берди. Демек, уулдары жылдыз аркылуу сапар улаган көрсөткүч турбайбы деп ойлоп койдум. Түзөң жерде тигилип турган чатырларды жана бир нерселер менен алектенип жүргөндөрдү нускап:

-Булардын кайсынысы сенин уулдарың? Ал мага:

**«... Алла Ибрахимди дос туткан», «...Алла Муса менен чындап сүйлөшкөн»** деп Ниса сүрөсүнүн 125-164 аятынан жана **«Яхйа! Болгон күчүң менен Китепти бек карман!... »** деп Марям сүрөсүнүн 12-аятынан үзүндү айтты.

-Ибрахим, Муса жана Яхйа деген жигиттер барбы араңарда?! деп катуу үн саларым менен кемелине жеткен  сомодой үч жигит чыга келди алдыма. Амандык сурашып чаалыккан эне жерге түшкөн соң уулдарына Кахф сүрөсүнүн 19-аятын окуду:

**«... Мына бул күмүш акча менен бирөөңөрдү шаарга жибергиле. Азыктардын кайсынысы адал болсо, ошонусун сатып алып, кайра келсин!..»**

Эненин буйругун алган балдырынын бири ошол эле жерден тамак-аш сатып алып, алдыма жайнатты. Аял мага Хакка сүрөсүнүн 24-аятын окуду:

**«Өтмүш күндөрдөгү жасаган жакшылыктарыңар үчүн: «Жегиле, ичкиле, аш болсун!»**

Балдардын динди өтө бек тутунган энесинин бул абалынын төркүнүн билгим келип уулдарынын бирине суроо узаттым:

-Сиз энеңиздин жалаң гана Куран менен жашап калганынын сырын мага айтпасаңыз берген тамагыңызды жебеймин! Айтыңыз!

-Өзүңүз күбө болгондой, энекебиз Ырайымдуу Алланын алдында кыпындай катага же күнөөгө батып калбайын деген кооптонуу менен кырк жылдан бери Кураны Каримдин аяттарынан башка эч бир ашыкча сөз сүйлөбөйт. Бир чети таң калсам, бир чети Алланын кудуретине тан бере:

**«Бул деген Алла кимге кааласа, бере турган артыкчылык! Алла ажайып артыкчылыктын Ээси!»** деп Жума сүрөсүнүн 4-аятын окудум.[29]

***

Чыныгы такыбалык арам ишке малынып албайын деген кооптонуудан улам шектүү нерселерди, жадакалса айрым уруксат берилген мубахтарды дагы колдонбоону талаптайт.

Буга бир мисал берели:

Аскерин жана анын жабдылышын киши суктанарлык деңгээлге жеткирип камсыздаган, улуу дөөлөттүн ички тирешүүсүн нары сыпаа, нары акылгөй саясат менен жайгарган жана ушундай кеменгерлик жол менен мамлекетти мурунку этибарлуу абалына карай көтөрө баштаган Султан Абдулазиз Хан бүт дүйнөнүн көңүлүн буруп турган кез...

Мына ушул ийгиликке суктанган Франция менен Англия Султан Абдулазиз Ханга расми чакырык жөнөтүшөт.

Өз динин ушунчалык бек тутунган диндар падыша шарыят жагынан Европалыктардын тамак-ашынын таза болбошунан кооптонуп Болулук ашпозчуларды жанына алат.

Абдулазиз Хан аша сыпаа өмүр кечирген нагыз диндар мусулман эле. Жадакалса өмүрү бою суунун ордуна зам-зам иче турганчалык даражада такыбаа болгон. Айтууларда Европага саякат жасаган кезде даарат алчу сууну да жанына ала чыккан экен. Куранды көп окуп, намазды чын ыкластан берилип окуган дешет. Мыкаачылардын колунан шейит болордон алдын бөлмөсүндө Куран окуп жатса керек, Юсуф сүрөсү ачык бойдон калыптыр. Ошол шейит каны чачыраган Куран ушу тапта Стамбулдагы Топкапы Сарайында сакталып турат.

«Адампенде кандай жашаса, ошол абалда өлөт, кандай өлсө, дал ошол абалда тирилет» деп айтылат хадисте[30].

***

II. Абдулхамид Хан такыбаалыктын таза жолунда жашап өткөн тарыхый инсан катары абдан таанымал. Ал кандай гана зарыл иш жүз бербесин жарым түндө болсо да эшик кагууну жардамчыларынан катуу өтүнгөн, өтө зарыл иштердин эртеңкиге калтырылышына ыраазы болгон эмес. Мабайндын башкатчысы Асад мырза бул жагдайды минтип эскерет:

«Түн бир оокум. Орчундуу бир иш кагазга кол койдуруу үчүн Султандын эшигин кактым. Бирок эмнегедир ачпады. Кайра кактым, каалга баягысындай эле нары ажайып, нары сүрдүү, нары тымтырс. «Султан дүйнө салып кеткен эмеспи?» деген ой келди акылыма. Тобокелге салып үчүнчү ирет какканымда ичкериден кытыраган дабыш жакындап келип, эшик ачылды. Султандын колунда чоң ак чачыгы бар. Жүзүн аарчып жатып жылуу кабылдады:

«-Уулум! Түн жарымда болсо да, зарыл бир иш менен келгениңди эбак эле түшүнгөм. Каалганы алгач ирет какканыңда эле ойгонгон болчумун. Бирок даарат алуу үчүн кечигип калдым, капа болбо. Анткени мен ушу кезге чейин элимдин эч бир кагазына дааратсыз кол койгон эмесмин... Апкел кагазыңды, эми кол койоюн!...» деп Алланын атын оозанып кол коюп берди».

II. Абдулхамид Хандын жубайы журт атасынын берегидей өзгөчө сапатын эскергени жазылып калган:

«Абдулхамид Хан жатаарда ар убак жаздыгынын башына таза кыш коюп койчу. Түн жарымда турабы, таң эртеден турабы, даарат алчу жайга барганга чейин жерге дааратсыз баспоо үчүн жаздыгынын башындагы кышка таяммум кылчу. Бир жолкусунда бул изгиликтин себебин сурасам:

«-Сан миң мусулмандын халифасы катары сүннөткө аяр мамиле жасабасак, Пайгамбарымдын үммөтү зыян тартып калат!» деп жооп берген.

Такыбаа кечирилген өмүр саясатта да аны албан ийгиликке жеткирген. Абал туңгуюкка кептелген маалда, өлкө тагдыры үчүн эң кооптуу жылдардагы кеменгер башкаруучулугу менен өзүнүн парасаттуулугун жана көрөгөчтүгүн дүйнө тарыхына ташка тамга баскандай калтырып кеткен.

***

Жыйынтыктап айта турган болсок, такыбаалык дин Исламдын өзөгү жана руханий жашоого көрк берген, жыргал тартуулаган касиеттердин көч башында турат. Такыба уялабаган жашоо ар убак чоң коркунучтардын кучагында калып келет, зыянга кабылып киши баласы зарлап өтөт. Такыбаалыктан үлүшүн ала албаган киши өмүрү «Кандай жашасаңар ошондой өлөсүңөр» деген хадистин маанисине ылайык (Кудайым Өзү сактасын) акыркы демди чыгарып жатып айосуз азап тартып, келмеден насипсиз кетип, түбөлүктүү кейиштин кейипкери болууга себеп болот. Өтөр-кетер убактылуу дүйнөдө напсинин азгырыгынан, тузагынан коргонуу үчүн, жардыргыч зат катылган жолдо бараткан өңдүү өмүрдү өтө кылдат, өтө аяр кечирүү кажет.

Айыгышкан согуш болобу, кырчылдашкан чабыш болобу, белгилүү мезгил ичинде белгилүү гана жерде болуп бүтөрү бышык. А такыбаалыкты калкан кылып напсиге каршы ачылган күрөш балакатка жеткенден тарта өмүр бою көз ирмемчелик тыным албастан уланышы керек.

**«Сага өлүм келгенге чейин Раббиңе сыйын!»** деп буйрулган Куранда (Хижр, 99).

**Ааламдардын Ээси Алла Таала напсилердин айла-амалына, «кайдыгерликке» каршы ар дайым ойгоо, ар дайым сергек болуп, такыбаалык менен кулчулук озуйпаны кынтыксыз орундатууну жалпыбызга насип кылсын!...**

**Оомийн!..**

## 4. ТООБА ЖАНА ИСТИГФАР

Адампенде напсинин азгырыгына алданып, ыймандын ысык табын житирип, көөдөндөгү руханиятты жоготуп алган кезде күнөөлөргө ыктай баштайт. Ариетке ахлактын берер түрткүсү азайганда терең ой-чабыт жана руханий сергектик кайдыгерликке оошот. Чыныгы диндар, чыныгы ахлактуу инсан болом деген тилек таш каап, арууу тилекти уйгу-туйгу ой-элестер, алдамчы сезимдер тооруп кирет. Оор күнөөлөр уккулуктуу музыка сымал киши напсине жага берип, кадыресе иш катары не кесепети, не оорлугу сезилбестен тама тама көл болгону сыңары улангандан улана берет.

А анығында адамзаада ыңаалап эне курсагынан жерге түшкөндө жылтыраган айнек сымал таксыз, күнөөсүз төрөлөт. Мына ушул табийгый аруулукту сактап калуу үчүн Алла Таала жалпы адамбаласына дин Исламды тартуу эткен. Бул тартуу сыртынан жашоо мыйзамы көрүнгөнү менен түпкүлүгүндө Жаратқандын Ырайымлуулугу, Мээримдүүлүгү аркылуу ыроолонгон. Адамзаада андыктан Исламды бек тутунуу менен гана табийгый аруулугун сактай алат. Дин жолунан тайбай, диндин руханиятынан насибин алып кайдыгерликтин көшөгөлөрүн жарып өтө алган деңгээлди багынткан кезде кокус күнөө жасап алган болсо, анын оорлугун абийри сезет, абийир ачырканат. Жандүйнөдө катылып келген изги туюмдар арданат, ызаланат, анан сергек тартат. Анан суктанаарлык өзгөрүү

жүз берет. Жүрөгү жалынсыз күйүп, абийири сыздайт, салаалап аккан көз жаш төгүп, бүт дилин Аллага сунат. Мына ушул бушаймандык, мына ушул жалынсыз күйүү **«тооба»** болуп саналат. Буга удаалаш бушаймандыкка буулуккан жүрөктөн кечирим тилөө үчүн ашып-ташкан мунажатты **«истигфар»** дейбиз.

Күнөө атпай бейишке кирүүгө бөгөт. Ошол эле учурда изги ибадаттар (амали-салих) менен чыңдалып, тастыкталып, чын дилден кылынган тооба тозоктон кутулууга жол ачат.

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* тозоктон кутулуунун алдын алса, эң сонун болорун төмөнкү хадиси менен билдирип кеткен:

*«Пенде күнөө жасаган кезде жүрөгүнө кара так урулат. Эгер ал күнөөдөн арылып, кечирим тилеп, тооба кылса жүрөгү тазарып мурунку абалына келет. Муну кылбай күнөөгө кайра бет алды дегиче кара тактар чоңойуп олтуруп бүтүндөй жүрөктү каптап калат. Алла Тааланын:*

**«Жок-жок! Жасаган иштери себептүү алардын жүрөктөрүн кара так каптап калган»** (Мутаффифийн, 14) деген аныктамасынын төркүнү ушул жерде жатат.

Башка бир хадисте:

*«Эң чоң дарт - бул күнөөкөрлүк. Мунун дабаасы түн бироокумда караңгылык жайда кечирим тилөө![31]»* деп буйрулган.

Пенделик кылып унутуп же элес албай, же байкоостон бир күнөө жасала турган болсо, дароо тооба кылып истигфарга сүңгүп, Аллага багыттануу кажет. Анткени Алла Таала Өзү ыраазы болгон чыныгы момун пенделерди мактоого алган:

**«Ыпластык менен алектенгендер, өз жанына зулумдук кылгандар, Алланы эстеп, күнөөлөрү себептүү дароо тооба кылып кечирим тилешет. Күнөөлөрдү Алладан башка ким кечире алышы мүмкүн?! Анан дагы алар билип туруп көшөрүп күнөөгө жабыша беришпейт»** (Аали Имран, 135).

**«Ал диндарлар түнкүсүн аз уктап, таңкы заарда** (талыбай) **кечирим тилешет»** (Зарият, 17-18).

Чындап тооба кылган пенделерди кечирерин Алла Таала бир топ аятта маалымдаган. Жадакалса акдилден тооба кылып Өзүнө карай багыттангандардын күнөөлөрүн соопко айлантаарын билдирген:

**«Ал эми, ким өкүнүп тооба кылса жана жакшылык иштерди иштесе, Алла алардын жаман иштерин жакшы менен алмаштырып койот. Акыйкатта, Алла Кечиримдүү жана Мээрбан»** (Фуркан, 70).

*«Алла Таала күндүз күнөө кылган пенденин тообасын кабыл кылуу үчүн түнү аны алакан жайдырат. Түн ичинде күнөө жасагандын тообасын кабыл кылуу үчүн күндүз алакан жайдырат. Батыштан күн чыкканга* (кыяматка) *чейин бул ушундай тариздe улана берет»* (Муслим, Тооба, 31).

Бирок тооба кылгысы келгендер үчүн эң оболу ыклас менен чыныгы каалоо негизги шарт. Тооба кылып алып анан аны этибарга албай эсирип, күнөө деңизине кайра-кайра чабак урган туруксуздарды шайтан кайра-кайра шылдыңдап маскара кылат.

**«... Акыйкатта, Алланын убадасы чындык. Силерди бул дүйнө жыргалы азгырбасын. Алланын кечиримине ишендирип шайтан силерди жолдон чыгарбасын!»** (Лукман, 33).

Тооба менен истигфар ошол эле учурда будүйнөнүн да, акыреттин да азабынан кутулуу үчүн чоң мүмкүнчүлүк. Азирети Мухаммад *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай хадисин айткан:

*«Алла Таала мага үммөтүм үчүн (ушул аят менен) эки түрлүү коопсуздук чарасын маалымдаган:*

**1. Сен эл арасында турган чакта** (кетмейин) **Алла** (жалпы-чоң) **азап түшүрбөйт.**

**2. Кечирим тилөөнү уланткан чакта Алла аларды азаптабайт»** (Анфал, 33).

*Мен мусулмандардын арасынан кетип жатып (Алланын азабына бөгөт болор коопсуздук чаранын экинчисин) истигфарды-кечирим тилөөнү таштап баратам* (Тирмизи, Тафсир, 8/3082).

Тооба менен истигфар Аллага жакындоого эң таасирлүү себеп. Анткени анда терең бушаймандык, ак дилден берилгендик, рухий сыгылуу бар. Жаратканга багыттанууда жана жүрөктүн эң бийик даражаны багынтышында олуттуу оруну бар истигфар - рухий булганычтан арууланууунун жападан жалгыз жолу. Кынтыксыз кабылданган тооба пенде менен Жараткандын ортосундагы тосмолорду жарып өтүп, тообакерди Алланын сүйүүсүнө жеткирет. Муну бизге Куран сүйүнчүлөгөнүн кайда жашырабыз:

**«Алла шек-күмөнсүз тылыкпай тооба кылып, өтө арууланагандарды сүйөт»** (Бакара, 222).

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* адамзаада канчалык көп тооба кылса, Алла ошончолук кубанаарын аңдатуу үчүн береги мисалды келтирген:

*«Араңардан бир мусулман тооба кылган болсо Алла ага абдан кубанат. Алланын чын дилден кылынган тообага сүйүнгөнү, ээн талаа, эрме чөлдө баратып куржунга салынган тамак-ашы, суусундугу менен кошо мингич төөсүн качырып жиберип, көл-шал терге түшүп кубалап эч эле жетпей, буту шилтөөгө жарабай калганча издебеген жери калбай, акыры чаалыкканда үмүтүн үзүп, жалгыз түп дарактын көлөкөсүнө өзүн таштаган, аңгыча кайдан келгени белгисиз бошонгон төөсүнүн жанында турганын көрө салып чылбырга жармашып кубангандан сөзүнө маани бербей шашкалактап:*

*«-Оо, Кудайым! Сен менин кулумсуң, мен Сенин Раббиңмин!» деп жан алекетке түшкөн адамдын сүйүнүчүнөн алда канча даража ашыкча»* (Муслим, Тооба, 7; Тирмизи, Кыямат 49, Даават 99).

Башка бир хадисте Алла Элчиси истигфардын пайдасын минтип маалымдайт:

*«Истигфарды тилинен түшүрбөгөн пендеге Алла Таала кайгы-касыреттен арылуу жолун көрсөтөт, бардык кыйынчылыктан куткарып, ойдо жок жерден ага ырыскы берет»* (Абу Давуд, Витир, 26/1518; Ибн-и Мажа, Адаб, 57).

Бирок киши баласынын эң маанилүү көйгөйү напсини тарбиялап, жүрөктү тазалоодо жатат. Бул жерге чейин айтылгандын баары ушул көйгөйдүн түйүнүн чечүүгө далаалат. Бул түйүндү чечүүгө белсенгенден тарта салих пенделер менен чогуу болуу зарылчылыгы турат. Парз, важиб жана сүннөттөрдү өз эрежеси менен орундаткан соң айрыкча адам укугуна, ата-эненин акысына аяр мамиле кылып, Алла үчүн кайыр-садага берүү, жамы жандууга мээрим төгүү, боорукерлик жана кечирим менен кимге болбосун жакындоо сыяктуу изги касиеттерге ээ болуу кажет.

***Изгилик элестери***

Жаратылыш Нуру *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деген:

*«Оо калайык! Аллага тооба кылып, Андан кечирим тилегиле. Анткени мен Ага күн сайын жүз жолу тооба кылам»* (Муслим, Зикир, 42).

Күнөөсүздүк сапат менен пайгамбар кылынганына жана өтүмүштө болуп, келечекте жүз бере турган пенделик бардык каталарынын кечирилишине карабай Ааламдардын Ардагынын *(саллаллаху алейхи васаллам)* ар убак тооба кылып, кечирим тилеши бир эсе Алла ыроологон нематтарга шүгүрчүлүк, бир эсе үммөтүнө берген адеп сабагы болгон.

Ар убак Алланы эстеп Ага такай ибадат кылуу адампенденин эң маанилүү озуйпасы экенин эң жакшы түшүнгөн Ардактуу Элчи талыкпастан ибадат кылуунун пайдасын эске алып, бошой калган кезде тооба менен истигфарды тилинен да, дилинен да түшүргөн эмес экен. Ал ошол эле учурда Пайгамбар катары үммөтүнүн атынан да тооба кылып, кечирим тилеген.

***

Азирети Умар мына буларды айткан:

«Биз Алла Элчисинин жыйындарда:

*«Оо Аллам! Мени кечир жана тообамды кабылдай көр! Тообаларды арбын кабылдап, мээрим төккөн берешен Сенсиң!»* деп жүз ирет айтканын кадимкидей эсептер элек» (Абу Давуд, Витир, 26/1526;Тирмизи, Даават38/3434).

Ааламдардын Ардагынын анчалык көп тооба кылып, жаш агызып, жалбара кечирим тилегени өзүнүн кандайдыр бир күнөөкөрлүгү себептүү эмес, керисинче, Алла Таалага дагы да жакындоону, Анын ыраазылыгынын чок ортосунан орун алууну самаган. Азирети Пайгамбарыбыз ар дайым рухий жактан өнүгүп, жетилип, бийик баскычтарды багынтып тургандыктан, качан болбосун ошо мурунку төмөн абалы менен мартабасынын төмөндүгү үчүн кечирим тилеген.

***

Жаратылыш Нуру *(саллаллаху алейхи васаллам)* акыркы учурларда:

«Мен теңирдик сапатка жарашпай турган сыпаттардан Алланы аруулайм жана Ага алкыш айтамын» деген мунажатты тез-тез кайталап жүргөн. Кызыгы арткан Азирети Аиша эне *(Алла ага ыраазы болсун)* байына суроо салды:

«-Пайгамбарым! «Субхааналлоохи ва бил-хамди ха ва атуубу илайх» деген жалбаруу оозуңуздан түшпөй калды. Мунун себебин билсек болобу?

*«-Раббим мага үммөтүмдүн ичинен бир жышаан көрөрүмдү билдирди. Ошону көргөндөн тарта Аны көп аруулай турган болдум. Мен ал жышаанды Мекке шаарынын каратылышына ишааратталган Наср сүрөсүндө көрүп турам. Анда:* **«Качан Алладан жардам жана жеңиш келген кезде, жана Алланын динине топ-тобу менен кирип жаткан элдерди көргөнүңдө, Эгеңди мактоого алып даңктагын жана Андан кечирим сурагын. Албетте, Ал тооболорду кабыл кылуучу!»** *деп маалымдалган* (Муслим, Салат, 220) .

***

Алла Элчиси үммөтүнө истигфардын түрдүү айтылыштарын үйрөткөн. Үйрөтүлгөндөрдүн эң маанилүүсү хадисте да маалымдалган *«Саййидул-Истигфар»* болуп саналат.

*«Пенде:*

*«Оо Жараткан! Сен менин Раббимсиң. Ибадатка ылайык сенден башка эч ким жок. Мени Сен жараттың. Мен Сенин кулуңмун. Али да болсо тээ алмусакта Сага берген убадама күч жетишинче туруп келем. Кетирген каталарымдын кесепетинен Сага башкалкалайм. Мага ыроологон сансыз нематтарды улук даргөйүңдө чын дилден эскерип, күнөөмдү моюнга алам. Мени кечир, күнөөлөрдү Сенден башка эч кимдин кечире албасы кашкайган чындык» деп мунажат кылган болсо истигфардын эң изгисин айткан болот.*

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* сөз учугун андан ары минтип улаган:

*«Кимде-ким ушул Улуу Кечирим мунажатынын сообуна жана пайдалуулугуна чын дилден ишенип күндүзү окуп, ошо түнү көз жумган болсо, ал пенде бейишке чыгат. Кимде*

*ким сообуна жана артыкчылыгына чын көңүлдөн ишенип түнү окуп, таңата электе көз жумган болсо бейишке чыгат»* (Бухари, Да-ават, 2, 16; Абу Давуд, Адаб, 100-101).

***

Тооба менен тиленген кечиримди жарамдуу амалдар менен бекемдеп, кубаттандыруу абзел. Ибни Умар *(Алла ага ыраазы болсун)* мындай дейт:

-Бир адам Алла Элчисине келип:

-Мен бир чоң күнөө жасап койдум. Буга тооба кыла аламбы? деди.

*«-Энеңдин көзү тирүүбү?* деп Азирети Пайгамбар ага кайра суроо салды.

-Жок.

*«-Андай болсо, тайежелериңден бардыр?*

-Ооба бар.

*«-Анда тайежеңе жакшылык жаса. Тайеженин даражасы энеге барабар!»* (Тирмизи, Бирр,6; Ахмад, . 13-14).

Алланын Сүйүктүү Элчиси бул жерде бушайманга буулугуп, оор күнөөнүн жалынына абийри чыдабай кечирим тилеген сахабага тообаны жарамдуу амалдар менен бекемдөөнү буйруган. Орундатылган жакшылык менен ибадаттар жамандыкты булактын суусундай тазалап-актаарын билдирген.

***

Ааламдардын Ардагы *(саллаллаху алейхи васаллам)* күндөрдүн биринде Азирети Билалды түшүндө көрөт.

*-Билал! Түшүмдө сенин бут кийимиңдин такылдаган үнү бейиште менден алдын өткөнүн кулагым чалды.*

-Пайгамбарым, мен кокус жеңил күнөө жасап алдым дегиче артынан дароо эки ирекет намаз окуйм. Дааратым сынды дегиче дароо даарат алам.

Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи васаллам):*

*-Мына ушунун арты менен өттүң!*[32]

Мына ушул чындык окуя айтып тургандай, кокустук болуп кемчилик кетирип, күнөө жасап алдык дегиче убакыт өткөрбөстөн кылынган тообаны жарамдуу амалдар менен коштоп, бекемдөө зарылдыгы турат.

***

Кааб бин Малик көңүлкоштук кылып кечигип Табук жүрүшүнө чыккан кошуунга жетише албай калат. Ал келгенде кошуун кыйла узап кеткен болот. Малик ката кетиргенин кеч аңдап, мындай кайдыгерликти экинчи кабылдабашка сөз берип, тооба кылып, кечирим тилейт. Ошентсе да, жүрөгү ордуна келбей ушунчалык кең аалам ага тар келип, абийринин алдында өзүн жектейт. Тообасы кабылданганын угаары менен кубанчы койнуна батпай эркеп саждага баш койот (Ибн-и Мажа, Салат, 192). Буга да алымсына албай колундагы болгон мал-мүлкүн Алла Элчисине алып келип кайрым кылууну өтүнөт. Бирок кыраакы пайгамбар анын айтканын эп көрбөй, жарымын кайрым кылып, жарымын алып калууну сунуштап мүлкүн өзүнө кайтарат (Бухари, Магази, 79).

Анткени Азирети Пайгамбарыбыз алдына келгендин бардыгынын кайрымын, ошо берешен кишинин жүрөгүнүнүн рухий абалына жараша кабыл кылчу экен. Акыр-аягында өтө эле марттык кылып койгондугуна өкүнүп, кайрымдын үзүрүнүн текке кетишин каалабаганынан улам ушундай ыкманы жүргүзүптүр.

***

Тооба кылып, талыкпай кечирим тилеген пенделерди Алла Таала ар кандай кыйын кысталыштардан куткарып, көп-көп жакшылыктарды багыштайт дегенбиз башта. Ошо дегенибизди тактап кою үчүн тарыхый инсан, белгилүү аалымдын Курандан берген

жообун баян этели. Арыз муңун даттанып Хасан Басриге төрт киши келет. Биринчиси кургакчылыкты, экинчиси кембагалчылыкты, үчүнчүсү эгин талаасынын түшүмсүздүгүн айтса, төртүнчүсү перзенттүү боло албай жүрөм деп даттанат. Арызчылардын баары кандайдыр бир рухий чара көрүүнү суранышат. Улуу олуя ойлонуп же китеп карап олтурбастан баарына истигфар-кечирим тилөөнү сунуштап узатат. Буга күбө болгон жанындагы шакирттери:

-Мырзам! Бул келген төртөөнүн дарты төрт башкача эле. Сиз болсо баарына бир гана нерсени сунуштап койдуңуз?! Муну кандай түшүнсөк болот? деп таң калышканын жашырышпады. Сүкүткө сүңгүп олтурган Хасан Басрий суроону төмөнкү аят менен жооптоду:

**«Эгеңерден кечирим тилегиле. Анткени Ал-Кечиримдүү. Ал силерге асмандан нөшөрлөгөн жамгыр жиберет. Ал силерди мал-дүйнө менен кубаттуу кылат. Жана да силер үчүн бак-дарак менен дайраларды жаратат»** (Нух, 10-12) (Ибн-и Хажар, Фатхул-Бухари, XI, 98; Айни, Умдатул-Каари, Бейрут, XII, 277-278).

***

Каргышка калган шайтандын жетегине алданып тооба менен истигфарды кечиктирүү өмүрдү ысырапка учуратып, текке кетирүү болуп саналат. Өмүр ысырабынан өткөн нары чоң, нары кейиштүү ысырап болбос. Акыл-эстүү мусулман тооба кылууга ашыгышы керек, карарган жүрөктү тазалап, акыркы демдин жакшылыктуу жагына кетишине кам көрүшү зарыл.

Айтууларга караганда ынтызарлуу тикмечи сахабалардын бирине собол узаткан:

«Алла Элчисинин: *«Алла Таала тообаны пендесинин жаны кекиртекке келгенге чейин кабылдайт»* деген хадисин чечмелеп бериңизчи. Сахаба мыйыгынан жылмайып тикмечинин өзүнө собол таштады:

-Ооба ошондой деген. Бирок сенин кесибиң эмне?

-Тикмечимин, кийим тигем.

-Сен үчүн тикмечиликте кандай иш эң жеңил?

-Кайчыны кармап кездемени кесүү.

-Бул иш менен алектенгениңе канча жыл болду?

-Отуз жыл.

-Ичер сууң, көрөр күнүң бүтүп, жан кекиртекке кептелген кезде кездемеңди кесе аласыңбы?

-Жок. Аны эч ким жасай албайт.

-Эй тикмечи! Аз убакыт ичинде кыйынчылык тартып үйрөнүп анан отуз жылы бою оңой олтоң жасап жүргөн кесибиңди ошол кезде орундата албасаң, өмүрүңдө эч бир оозанбаган тообаны анан кантип өлүм алдында айтып, кабылдата аласың? Андан көрө ушу бүгүн күч-кубатың барда тооба кылып кал! Болбосо акыркы демиңде истигфар менен жакшылыктуу өлүм насип болбой калышы мүмкүн... Сен «Өлүм келгиче тооба кылууга ашыккыла!» (Мунави, V, 65) деген насаатты эч уккан эмес белең?»

Кыязы ушу сукбаттан катуу таасирленген тикмечи андан аркы өмүрүн салихтик менен өткөрүптүр.

Анткени Ардактуу Пайгамбарыбыз (саллаллаху алейхи васаллам) адампенде кандай жашаса дал ошондой өлөрүн, кандай абалда өлгөн болсо, дал ошол абалда тирилерин кабарлаган[33].

***

Байезид-и Бистами дары-дармек жасап жаткан дарыгерге кезигип калат да, суроо салат:

-Айланайын дарыгер! Мен тушуккан дартка дармегиң барбы?
-Эмне дартка чалдыктың эле?
-Күнөөкөрлүк дартына...
Дарыгер:
-Мен күнөөдөн айыктырчу дарыны белбейт экем, деп колун жайып, эринин мурчуйтту. Ошол замат ошол жерде эч нерседен капарсыз турган жинди чалыш жигит сөзгө аралашты:
-Ата, сиз чалдыккан дарттын дабаасын мен билем.
-Айт, айта кой садага, канткенде айыгам ушу күнөөкөрлүктөн?
Аныгында кайыптан кабары бар кеменгер болгону менен эл көзүнө акылынан адашып делөөрүгөн жинди чалыш көрүнгөн жигит дарттуу адамдын дабаасын минтип түшүндүрдү:
«-Он дирхам тообанын тамыры менен он дирхам истигфардын жалбырагын ал! Буларды жүрөктүн соккусуна салып тавхид токмогу менен жакшылап жанч! Анан аны ынсап элеги менен эле! Эленгенди көз жаш менен жууруп, ашыгылык жана бушаймандыктын тандырына бышыр! Бышырылган аралашмадан күнүнө такай беш кашык ичип тур. Ошентип, жаныңды кыйнаган дарт сен көр мен көр жок болот!..»
Кеменгерликтен тамган даанышмандыкты уккан Бистами чындап арбалды . Чыгып баратып:
«Сен сыяктуу кеменгерди жинди деп, өздөрүн акылман ойлогон адамдарга убал!..» деп жигиттин колун кыса коштошуп жөнөп кетти.

***

Сөзүбүздү жыйынтыктай турган болсок, адамзаада ниет кылган соң күнөөкөрлүктөн биротоло арылышы керек. Тообаны такай кайталап, кечирим тилегенди акыркы демге чейин тилинен түшүрбөшү жана ошондой эле амал-ибадаттар менен бекемдеп, коргонушу зарыл. Айтылган истигфарлар менен амал-ибадаттар Алланын кулу экендигинин белгиси жана кулчулуктун зарыл шарты.
**«Эй инсандар! Алланын убадасы акыйкат. Ошондуктан будүйнө тиричилиги силерди азгырбасын. Ошондой эле катуу азгыруучу** (шайтан) **Алла тууралуу силерди жазгырбасын!»** (Фаатир, 5).
Шайтанга алданып, карыганда тооба кылабыз деп тообаны улам кийинкиге жылдыруу жана азынаган напсинин наздуу шыбышына моюн сунуп берүү нары армандуу, нары оор жоготууну алып келет. Андай болсо тооба кылууга шашылуу, амал-ибадаттарды ыклас менен ырааттуу улантуу эң биринчи кезектеги пенделик озуйпабыз экенин унатпайлы! Анткени бул абал адампендеге келчү түрдүү балээ, түмөн апааттарга бөгөт болот жана Жаратткандын ыраазылыгына, баа жеткис улуу нематтарга эгедер болууга жол ачат.

## 5. АЛЛАНЫН ЖАНА ЭЛЧИСИНИН БУЙРУКТАРЫН ОРУНДАТУУ

Момун мусулмандын руханий мартабасы Алланын жана Алланын Сүйүктүү Элчисинин буйруктарына моюн сунууга жана орундатуга жараша бийиктеп, төмөндөп турат. Ыймандын баралы моюн сунуучулуктагы ыкластуулуктун, сергектиктин жана жүрөктөгү сүйүүнүн табына жараша көтөрүлөт. Аллага жана Азирети Мухаммадка сүйүү бапестеп, чын дилден моюн сунуп бийик мартабаны багынткан жандар эки дүйнөдө тең Теңирий жакшылыктардын ээси болушат. Бул айтылгандарды биз ишенген Куран тастыктап туру:

**«Ким Аллага жана Алланын Элчисине баш ийсе, анда алар Алла Өз мээримин көргөзгөн пайгамбарлар, ыймандуулар, шейиттер менен чогуу болушат. Алар кандай гана бактылуу достордон!»** (Ниса, 69)

Төмөндөгү сүйүнчү кабарды Азирети Пайгамбарыбыз маалымдаган:

*«Улуу Жараткан: «Кулдарым эгер Мага талаптагыдай моюн сунушса, Мен аларга жамгырды түнү жаадырып, күндүзү күндү чыгарам. Жадагалса аларга күндүн күркүрөгөн дабышын угузбайм!» деп убада кылган»* (Ахмад, II, 359; Хаким, IV, 285/7657).

Алланын буйруктарын жандилден сүйүп, өзгөргөн шарттарга карабай, Жаратkandын өзүнө багыштаган ыраазылыгын жоготпой сактап калган пенделердин ич ааламы даанышмандыктын, жакшылыктын жана изгиликтин булагына айланат. Ошол эле учурда арамдан жана күмөндүү иштерден баш тарта албаган жүрөк, жүрөктү каптап турган дене баштан-аяк жамандыктын башпаанегине, ахлаксыздыктын уясына айланат.

***Изгилик элестери***

Бадр урушунун башталышына аз калган. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* бул таймаш тууралуу сахабанын пикирин билгиси келгенин ортого таштады. Биринчи сөздү Микдад бин Асад *(Алла ага ыраазы болсун)* баштады:

-Кадырман Пайгамбарым! Сага эмне буйрук келген болсо так аткар! Биз аягына чейин сени менен чогуу болобуз. Аллага касам ичип туруп айткым келет; Исраил урпагы Мусаны: **«... Сен Раббиң менен барып согуша бер. Биз бул жакта калабыз»** (Маида, 24) деп жарга такаган эле. Биз андай кылбайбыз. Сени акыйкат пайгамбар кылып жөнөткөн Аллага дагы бир жолу ант этип туруп айтамын; Сени менен чогуу болгон соң сан миң кыйынчылыкка кайыл болуп, Биркул-у Гымадка[34] чейин десең да басып барабыз. Сени төрт тарабыңа чеп болуп душман менен акыр-аягына чейин согушууга даярбыз!...[35] (Бухари, Магази, Тафсир 5/4; Вакиди, I, 48).

Экинчи болуп сөздү Саад бин Муаз *(Алла ага ыраазы болсун)* алды:

-О, Алланын Элчиси! Биз сага ишендик. Сенин пайгамбарлыгыңды тастыктадык. Сен апкелген Куран менен сүннөтүңдүн ак экендигине күбөгө өттүк. Ушул жолдо ар бир сөзүңдү угууга, кылт этпей моюн сунууга сөз бердик!

Пайгамбарым, кандай кааласаң сенин эркиң! Сени акыйкат пайгамбар кылып жөнөткөн Аллага ант этип туруп айтамын; сен кеттик деп, өзүң баш болуп ушу деңизге кире турган болсоң, бирибиз калбай сени менен чогуу сүзөбүз! Эртеңки кармаша турган жоого каршы чыгышыңды каалабай турабыз. Уруштагы биздин энбелгибиз - туруктуулук, сабырдуулук, биримдик жана ынтымак. Буйруса, Алла бизге күч-кубат берип сени сүйүнтөт деп ойлойбуз! Кана, Пайгамбарым! Алланын ийгилигине карай бизге жол башта!

Жүрөк толкуткан мындай берилгендик, мындай жалындуу сөзгө көңүлү толгон пайгамбардын куттуу жүзүн жылмаю чайды. Сөзгө бек сахабаларынын үзүрлүү жеңиши үчүн ак батасын берди:

*«-Андай болсо, Алланын ийгилигине карай жол тарткыла! Силерге сүйүнчү кабар айтамын: Алла эки тайпадан белгисиз бирин силерге убада кылды[36]. Ант болсун, согуш майданында Курайш (муşриктери) жыгыла турган жерлерди көрүп тургансыйм!...»* (Муслим, Жихат, 83; Вакиди, , 48-49; Ибн-и Хишам, , 253-254).

Бактылуу сахабалар ушундай улуу мээнеткечтикти, Аллага жана Анын Элчисине бапестеген сүйүүнү жана чын ыкластан берилүүнү тарыхка сабак кылып таштап кеткен экен.

***

Сахабалар Алланын жана Пайгамбарынын буйруктарын илгиртпей аткарган нары ыкластуу, нары кичипейил, нары акниет болушкан деп башта айтып кеткендей, мына ушунун өзүн чагылдырган окуяны Анас *(Алла ага ыраазы болсун)*минтип баян кылыптыр:

Мен Абу Талханын үйүндө шарап ташыгыч болуп жүргөнүмдө мас кылуучу ичимдик арам кылынган эле. Алланын Элчисинен буйрукту алган жарчы бул кабарды элдин баарына жар салып жүргөнүн биз да угуп калдык. Абу Талха түшүнө бербей:

-Карачы чыгып, бул эмненин үнү, эмне деп жүрөт деп мени жөнөттү.

-Бир жарчы экен. «Абайлагыла, ичимдик арам кылынды!» деп жар салып жүрөт деп кирдим.

Талха саамга ойлонуп туруп, өңү бир башкача кубарып кетти.

-Чык андай болсо, бардык ичимдиктерди төгүп сал! деп мага өктөм буйрук кылды.

Ошол буйрук келгенден көп өтпөй элдин баары колдогуичимдиктерин төгүп, жок кылышты. Кыйлага дейре көчө жээгиндеги арыктардан ичимдик агып калды. (Бухари, Тафсир, 5/11).

Сахабалар ичимдик арам кылынган өкүмдү угаары менен шылтоону шынаарлабай, «Колумдагыны аягына чыгарайын, андан кийин такыр таштайм» сыяктуу жеңил ойго алдырбай, буйрукту дароо орундатышкан.

***

Аслам уруусунан бир жигит Азирети Пайгамбырыбызга *(саллаллаху алейхи васаллам)* келип оюн ортого салды:

-Оо, Алланын Элчиси! Мен казатка катышкым келет, бирок уруш үчүн керектүү курал-жарагым жок! Кандай кылсам болот?

*-Анда сен палан адамга баргын. Анын курал-жарагы толук, бирок ал ушу тапта катуу сыркоолоп калгандыктан казатка катыша албайт шекилди. Ошондон сурап көр* деп кеңеш берди.

Динге болгон дилгирлик жаш жигитти бейтаптын үйүнө алып учту. Жетип барып салам айтып, ал жайды сурашкан соң келген жайын айтты:

-Сизге Алланын Элчисинин саламы бар. Казатка деп даярдаган курал-жарагыңызды мага беришиңизди өтүндү.

-Байбиче, бул жигитке менин жоо жарагымдын бирин калтырбай алып бер. Кудай акы андан эч нерсе калтыра көрбө, берекесине, сообуна ортоктош бололу! (Муслим, Имара, 134).

Окуяда айтылгандай бул сахаба мээнет менен жасаган жоо-жарагынын эч бирин калтырбай беришин катуу өтүнгөн. Өтүнүч тегин жерден чыккан эмес. Тактап айтканда, Алла Элчисин берилип сүйгөндүктү, кайырлуу иш-амалдарга болгон ынтызарлыкты айгинелеп турат.

***

Окуяны Ибн-и Умар айтып калтырган:

«Мекке каратылган күнү Азирети Пайгамбар Каабага барат. Бирок Кааба кулпулуу. Ачкычты алып келүү үчүн Каабанын хажиптеринен[37] Усман бин Талханы жиберет. Ачкыч Усмандын энесинде эле. Бирок мушрик аял долуланып уулунун айтканына көнбөйт. Ачууга буулуккан сахаба:

-Энеке, эки шартым бар. Же ачкычты бересиң, же мобул кылыч кындан суурулат, деп албуутганып киргенде, бүжүрөгөн мушрик эне ачкычты уулуна бере салат.

Ачкыч колго тийгенде шамалдай учкан сахаба жетип келип Азирети Пайгамбарга тапшырды. Алла Элчиси каалганы өз колу менен ачып, Алланын Үйүнө кирди. Аны ээрчип Азирети Усама, Билал жана Усмандар киришти. Жаратылыш Нуру Каабадан көпкө

чыкпай ибадат кылды. Ал *(саллаллаху алейхи васаллам)* чыгары менен сыртта жардап тургандар зыярат кылып чыгууга кезекке тизилишти.

Абдулла бин Умар Каабага алгачкы киргендерден эле. Ичкери кирери менен каалганын артында турган Билалды көрүп жалдыраган таризде суроо сурады:

-Алланын Элчиси намазды кайсы жерде окуду. Азирети Билал ишараттап көрсөтүп койду.

-Канча ирекет окуганын сураш эсимден чыгып калыптыр деп эскерет Абдулла *(Алла ага ыраазы болсун)* (Бухари, Жихат 127, Салат 30, 81, 96, Тахажжут, 25, Хажж 51, 52, Магази 77, 48; Муслим, Хажж 389).

Бул мисалда Усмандын Азирети Мухаммад Пайгамбарыбыздын буйругун орундатуу үчүн бүт нерсеге кайылдыгы жана Абдулла бин Умардын Алланын Элчисине чын дилден берилгендиги айкын көрүнүп турат.

***

Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* :

*«Бир адамды ордунан тургузуп эч кимиңер анын ордуна отурбагыла. Болгону (алкакты) кеңейтүү үчүн жылып отургула. Алла силерге кеңдик берсин»* деп буйруган.

Абдулла бин Умар *(Алла ага ыраазы болсун)* өмүрүнүн акырына чейин сүйүктүү Пайгамбарынын бул өкүмүн так орундаткан. Жамааттын ичинен бирөөлөр орун бошотуп берсе да, отурган эмес экен (Бухари, Истизан, 32; Муслим, Салам, 29).

***

Жаратылыш Нуру *(саллаллаху алейхи васаллам)* :

*«Чакырыкты кабылдагыла!»* деп насаат айткан.

Муну кулагы чалган Ибн-и Умар *(Алла ага ыраазы болсун)* орозо кармаганына карабай тойлорго жана башка мейманчылыкка сөзсүз барып катышкан (Бухари, Никах, 71, 74; Муслим, Никах, 103).

Тактап айта турган болсок, напил орозо кармаган болсо, чакырылган жерге барганда орозону бузуп, кийинкиге жылдырган. А эгер кармап жаткан орозосу парз же важип болсо, Алла Элчисинин бул насаатын орундатпай койбоо үчүн орозосун бузбастан жөн гана барып катышып келчү экен.

***

Бир мезгилдерде Азирети Пайгамбардын мечиттин бир эшиги тууралуу:

*«Ушул каалганы аялдар үчүн бөлсөк»* дегенин уккан Ибн-и Умар *(Алла ага ыраазы болсун)* көзү өткөнгө чейин ошол каалгадан кирген эмес (Абу Давуд, Салат, 53/571).

Убай бин Каабдын таабинден саналган Туфайл аттуу уулу сахабалар менен бат-бат учурашып, алардын маалыматтарынан пайдаланып турган. Кээде Абдулла бин Умардан *(Алла ага ыраазы болсун)* кабар алып, аны менен чогуу базар аралаган.

Азирети Абдулланын Алла Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* буйруктарына берилгендигин, кайраттулугун өз көзү менен көргөн Туфайл минтип эскерген:

-Базар аралап кала турган болсок Абдулла бин Салам *(Алла ага ыраазы болсун)* алдынан чыккандын баарына салам айтар эле. Мейли ал эски буюм саткан, мейли кымбат буюм саткан, мейли жаш-кары болсун, тааныган тааныбагандын баарына тегиз жылмайып саламын айтчу. Күндөрдүн биринде адаттагыдай анын жанына элем. Базарга чогуу чыгып келүүнү сунуш кылды. Мурунку баргандарыбызды эске алып башкача сунуш айттым:

-Бир нерсе сатып албасаңыз, буюмдардын баасын сурабасаңыз, же соода-сатыктан түшүнбөсөңүз, же көпчүлүк отурган жерге отурбасаңыз, базарга барып эмне кылабыз. Андан көрө ушу жерде отуруп дилмаек куралы.

Бир нерсеге макул эместигин билдиргенсип баш чайкады: -Бирбоорум! Биз жолуккандарга Алланын атын айтып салам берүү үчүн базарга барабыз. Башка эч бир максатыбыз жок (Муватта, Салам, 6; Бухари, ал-Адабул Муфрад, 348).

Кадырман сахабалардын баары Алланын жана Азирети Пайгамбарыбыздын буйруктарына өтө сый, өтө ынтаа мамиле кылышкан. Саламдашуу маданиятын калкка жайуу, эл ынтымагын чыңоо жана момун мусулмандардын жандүйнөсүнө ыйман себүү, биртуугандык ширетүү үчүн болгон аракетти көрүшкөн. Асыресе, Абдулла бин Умардын *(Алла ага ыраазы болсун)* бул жааттагы эңсөөсү, дилгирлиги башкаларга салыштырмалуу өтө жогору болгон экен. Анткени жогорудагы келтирилген мисалдар муну таасын чагылдырып турат.

«Эй ыйман келтиргендер! Үнүңөрдү Пайгамбардын үнүнөн бийик көтөрбөгүлө!» деген мазмундагы аят түшүрүлгөнүн уккан Сабит бин Кайс *(Алла ага ыраазы болсун)* өпкөлөп көпкө ыйлайт.

Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* Сабитти көпкө көрө албагандыктан сураштырат. Жамааттагылардын бири ордунан леп туруп:

-Ардактуу Пайгамбарым! Мен анын үйүн билем! деп уруксат алып жөнөп кетет да, он салаа жаш төгүп үйүндө ыйлап жатканын көрүп түшүнө албай себебин сурайт.

-Эй тууган, сен эмнеге ыйлап жатасың? Эмне болду сага!

-Көрсө, жаман иш кылган экенмин! Капарга албай Алла Элчисинин алдында үнүмдү катуу чыгарып сүйлөп, кээде менин үнүм анын үнүн басып кетчү. Бардык амалдарым абага сапырылган тура, эми тозокко барам дейт, өпкөсүн баса албай. Сабиттин айткандарын төкпөй чачпай кабарлап келген сахабага Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам):*

*«-Сен тозоктун эмес, бейиштин адамы болупсуң деп ага сүйүнчүлөп бар»* деп кайра жөнөтөт. Күрүлдөгөн жоон үндүү сахаба Алланын буйругуна терс мамиле жасап жүргөнүн ойлоп, жандүйнөсүн удургуган жаман ойлор каптап катуу кайгырган экен. Аныгында жоон үн анын табиятына тиешелүү болчу. Андыктан сахабанын акниеттүүлүгү чоң мааниге ээ экендиги баса белгиленип бейиш кабары менен сыйланган десек туура болот.

Сабиттин абалын билүү үчүн шамал менен жарыша чуркаган сахабанын элеси, жаамы сахабалардын Алла Элчисинин жөнөкөй сунушун да буйрук катары көрүп, жадакалса ал үчүн бүт нерсесин арнап салууга даяр экендиктерин айтып турат.

***

Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* кутпа айтууга чыккан эле. Дал ошол учурда мечитке бет алган Абдулла *(Алла ага ыраазы болсун)* Алла Элчисинин *«Отургула!»* деген буйругун бир топ узактан кулагы чалып мечитке али кыйла бар экенине карабастан турган жеринде отуруп калат. Анын мындай аракетине ичинен ыраазы болгон Ислам жарчысы Абдулланы жанына чакырып алып:

*«Алла Таала сенин Аллага жана Элчисине болгон дилгирлигиңди дагы да арттырсын»* деп батасын бериптир[38] деп эскерген Абдулла бин Раваханын *(Алла ага ыраазы болсун)* жубайы.

***

Абдулла бин Аббас *(Алла ага ыраазы болсун)* минтип эскерет:

Уйайна бин Хисн Мединага келип, жээни Хур бин Кайстын үйүнө конуп калат. Хур бин Кайс Азирети Умардын *(Алла ага ыраазы болсун)* кеңешчү кишилеринин тобунан эле. Бул топтун курамында көптөгөн жаш-кары аалымдар, Куранды жаттаган каарылар болгон. Уйайна ушул себептен жээнине өтүнүчүн билдирди:

-Жээним, өлкө башчысынын алдында сенин бир топ салмагың бар. Мени ал кишиге бир жолуктур. Айта турган кеп бар.

Уруксат алынып Уйайна журтатасынын алдына кирип амандашкан соң кызуу кандуулук менен көңүлүндөгү мүшкүлдү ортого салды:

-Эй Хаттаптын баласы! Касам ичип туруп айтамын, сен бизге эч нерсе деле бербей жатасың! Бийлигиң калыс жүрбөй жатат!

Кыжырды кайнаткан мындай негизсиз сынга ачуусу келген Умар аны жазалагысы келет. Халифанын оюн жон терисинен сезе койгон Хур:

-Момундардын Эмири! Алла Таала Пайгамбарына **«Кечирим жолун танда, жакшылыкты буйруп, караңгы адамдардан жүз үйрү!»** (Аараф, 199) деп буйруган. Өзүң деле байкагандырсың менин тайкем бираз карапайым, сөзгө чабал киши деди.

Аллага ант болсун! Азирети Умар Хур окуган аятты тыңдаган соң чечимин дароо өзгөртүп Уйайнаны жазалоодон баш тартты. Азирети Умардын *(Алла ага ыраазы болсун)*кечирим жолун тандашына Алланын китебине жан дилден берилгендиги себеп болду деп тыянак чыгарууга негиз бар (Бухари, Тафсир, 7/5, Итисам 2). Өлкө башчысы мындай кадамга баруу менен чыныгы мусулмандык касиетти кийинки муундарга үлгү катары калтырып кеткен.

***

Хишам бин Хаким аттуу сахаба Палестинага барып калат. Ал жерден салык төлөбөгөндүгү үчүн башына зайтундун майы шыбалып кызыган күндүн аптабына кармалган айыпкерлерди көрүп боору ачыйт. Чыдамы кетип акимдин өзүнө барып маселени кабыргасынан койот. Айтаарын айтып, сөзүн пайгамбардын хадиси менен жыйынтыктайт:

*«Адамдарга бул дүйнөдө азап тарттыргандарды Алла сөзсүз жазалайт!»* Муну уккан аким шаштысы кетип дыйкандарды койо бердиртет. (Муслим, Бирр, 117-119; Абу Давут, Имара, 32; Ахмад, III, 403-404, 468).

Анткени алар Алла Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* эч бир сөзүн, эч бир акыл-насаатын эки кылган эмес эле.

***

Абдулла бин Абу Авфа *(Алла ага ыраазы болсун)* кызынын жаназа намазында төрт жолу такбир алат. Төртүнчү такбирден кийин эки такбирдин ортосунда кыйлага туруп кызынын кечирилишин Кудайдан тилеп дуба кылат.

Жамааттагылар аны бешинчи ирет такбир алат ко деп ойлошсо керек, бирок андай болгон жок, тек гана эки жагына салам берип намазды аяктайт.

-Бу сен эмне кылдың элден өзгөчөлөнүп? деп сурагандарга:

-Алланын Элчиси ушундай кылар эле деп жооп узатты (Хаким, I, 360; Ибн-и Мажа, Жанаиз, 24).

Абдулла бин Авфанын бул жообу Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* кандай гана жагдай болбосун сахабалар үчүн негизги үлгү экендигин ортого койот. Алардын жашоо ыңгайы Азирети Пайгамбарыбыздын сүннөтүнө негизделгендиктен керектүү далилди, таянычты ар дайым Куран менен сүннөттөн көрсөтүп келишкен. Ушу тапта талаш жараткан маселелерге таамай жоопту жана ошондой эле бардык иш-аракетибизге багыт катары Куран менен сүннөттү негиз алуу зарылчылыгы жатат. Ошентсе да, кулк-мүнөз жана кишилик ариетибиздин аруулугу жана мусулманчылыктагы баралыбыз Куран менен сүннөттү бек тутунушубузга, буларга болгон жакындыгыбызга жараша аныкталат.

***

Адаттагы күндөрдүн бири эле. Куптан намазы окулуп болгон соң Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* сахабаларына мындай деди:

*«-Эртең намазга толук жыйналгыла. Маанилүү жагдайлар тууралуу маалымат билдирем»* деди.

Азирети Пайгамбардын жөнөкөй эле сөзүнүн замандаштары үчүн канчалык деңгээлде маанилүү экенин ушундан бил; сахабалардан бирөө ордунан тура калып:

-Палан, сен Алланын Элчисинин алгачкы сөзүн эсте, сен болсо экинчисин, сен үчүнчүсүн, сен акыркысын деп бөлүштүрүп жиберди.

Азыркыдай технологиялык жетишкендиктин аты-жыты жок ошол доордогу сахабалардын Куран менен сүннөт үчүн көрсөткөн нары кылдат, нары жоопкерчиликтүү, нары аяр мамилеси, чынында мактоого арзыйт. Ошолордун кажыбас кайраты, бийик жоопкерчилигинин арты менен биз бүгүн Азирети Мухаммад Мустафанын ар бир кыймыл-аракетин, бардык айткан осуят-насааттарын жакындан таанып-билүү мүмкүнчүлүгүнө ээбиз. Алла жамы сахабаларга ыраазы болсун!...

***

Бул окуяны Абу Бурда баяндап калтырган:

Абу Муса ал-Ашарий күндөрдүн биринде ооруп калат. Байбичесинин көкүрөгүнө баш коюп жатып эстен танат. Мындай коркунучту өмүрү башынан өткөрүп көрбөгөн байбичеси корккону нан тамагы айрылганча кыйкырып, ыйлай баштайт. Байбичесинин бул жоругун тыйып коюга Абу Мусанын дарманы жеткидей эмес эле. Эсине келери менен байбичесине эскертүү берет:

-Алланын Элчиси жактырбаган нерсени мен да жактырбаймын, андайдан оолак болгум келет. Азирети Пайгамбарыбыз бейжай өкүрүк салган жана башы-көзүнө койгулап, чачын жулган аялдардан оолак эле (Бухари, Жанаиз, 37, 38; Муслим, Иман, 167; Насаи, Жанаиз, 17).

Өлүм алдында ажал менен арбашып жаткан кезде да Алланын Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* буйруктарына жандилден берилип моюн сунгандыктын өзү эле нукура ыймандуулуктун жүзүн көрсөтүп турат.

***

Дыхя бин Халифа *(Алла ага ыраазы болсун)* күндөрдүн биринде (сүннөткө каршы жорук жасап жаткан адамдарды көрүп калып) мындай деди;

«Ант болсун! Бүгүн үч уктаса түшкө киргис бир окуяга туш болдум. Айрым адамдар Алла Элчисинин сүннөтүнөн жүз үйрүшүптүр. Оо Жараткан! Мени (рухумду) жаныңа алып кет!» (Абу Давуд, Савм, 47/2413).

***

Маркум Бишр-и Хафи *(Алла ага ыраазы болсун)* мындай дептир:

«Адаттагы түндөрдүн биринде түшүмдө Жаратылыш Нурун көрдүм. Ал мага суроо берди:

*«-Эй Бишр! Алла сенин абройуңду эмне үчүн бийктеткенин билесиңби?»*

-Жок, билбейт экем, Пайгамбарым! Анан мага Ааламдардын Ардагы *(саллаллаху алейхи васаллам)* минтип түшүндүрдү:

*«-Менин сүннөтүмө баш ийгендигиң, салих инсандарга кызмат кылгандыгың, диндеш туугандарыңды жакшылыкка чакырып, жамандыктан кайтарганың, сахабамды жана менин урпагымды сүйгөндүгүң сени салихтердин даражасына чыгарды».*[39]

***

Абдулхалык Гуждувани чыныгы кулчулукту ажайып көркөм түрдө түшүндүргөн.

-Напсинин каалаганын орундаталыбы же каалабаганын жасайлыбы? деп сурагандарга минтип жооп берген:

-Бул экөөнү таамай аныктоо өтө кыйынга турат. Каалоонун Жараткандан же шайтандан келгенин биле албай напси өз ээсин өмүр бою сан миң ирет жаңылтат. Мына ошондуктан жалгыз Алланын гана буйругу орундатылып, тыю салганы жасалбашы керек. Мына ушу чыныгы кулчулук.

***

Кудай жолун тутунган мусулмандар Алланын буйруктарына моюн сунууну жана диндештерине кызмат көрсөтүп, насаат берүүнү айныгыс озуйпа катары кабылдашы кажет. Таалайлулуктун ушул жол-жоболору аркылуу Жараткан Кудуреттин ыраазылыгын табууга жан үрөшүбүз зарыл. Давуд-и Тааи шайхтын-мамырчынын сукбаттарына такай катышын жүргөн салих пенде күндөрдүн бир күнүндө Маруф Кархиге насаат айтты:

-Амалдарды эч убакта таштаба! Анткени амал сени Улуу Жаратkандын ыраазылыгына жакындатат.

- Амал деп айтуу менен сиз эмнени максат кылып жатасыз?

-Качан, кай жерде болбо, Раббиңе моюн сунууну, мусулмандарга кызмат кылып, жакшылыкка чакырууну максат кылып айтып жатам...

Жыйынтыктап айтканда, Алланы сүйүүнүн эң айкын белгиси Ага моюн сунуу болуп саналат. «Сүйгөн жан сүйгөнүнө баш ийет» деп айтылганы сыңары, Кудай Тааланы сүйгөн момун-мусулман Ага ар дайым баш ийиши зарыл. Баш ийбестен, көңүлкоштук менен орундатылган толгон токой ибадатка караганда чын ыкластан моюн сунуу менен аткарылган аз гана ибадат Алланын даргөйүндө дагы да салмак басат. Кудайга кулчулук кылуу эң ириде моюн сунуу жана өзүн арноо, баш ийүү менен башталат. Анткени шайтан ибадаттагы аксактыгынан эмес, тоң моюндугунун жана баш ийбөөчүлүгүнүн кесепетинен улуу жайдан куулган эле.

Баштан бери айтылып келгени сыңары кутман сахабалар эң оболу Аллага жана Анын Элчисине аярлап өстүргөн сүйүүнүн, арналуунун жана моюн сунуунун үзүрү менен бийик кемелге жетишкен. Ушул жана башка мыкты артыкчылыктары менен кыяматка дейре келе турган адамзат урпагына үлгү болорлук изги изди калтырып кетишкен.

Азирет Мавлана Маснави аттуу белгилүү чыгармасында жандуу-жансыз макулук атпайдын баары Жаратkандын өкүмдөргө баш ийерин көркөм сөз менен жазып калтырган:

*«Көрбөй турасыңбы? Булуттар, күн, ай жана жылдыздардын баары бир мыйзамдын чегинде кыймылда болот. Сансыз жылдыздардын ар бири өз убагында жаркыйт, эрте жанып же кеч калып чекти бузбайт.*

*Ушул ажайыптардын баарына акылыбыз жетип туруп анан кантип пайгамбарлардын мужизаларынан сабак алалбай калдык? Алар ташты жана асатаякты акылдууча кыймылга келтиришпеди беле! Буларга баам салган соң тиги жансыздарды асатаяк менен, таш менен салыштырып көр...*

*Барчаланган таш Ардактуу Пайгамбарыбыз Мухаммадка, асатаяк болсо, Азирети Мусага баш ийгени тиги биз жансыз деп ойлогон жаамы жансыздар Жараткан Кудуреттин буйруктарына кынтыксыз баш ийерин тастыктап турат.*

*Алар купуя тил менен: «Биз Алланы билебиз, биз Ага моюн сунабыз. Биз ой келди жаратылган нерселерден эмеспиз. Кызылдеңиз безге абдан окшош. Ал макулук деңиз болсо дагы Исраил урпагы менен чөктүрүлүп күм-жам кылынууга буйрулган Фараонду айырмалай алган.*

*Азирети Мустафанын (саллаллаху алейхи васаллам) жолунан чыккан таш, дарак атпай ага салам берген. Алардын да жандуу экенин ушундан бил!..*

*Демек, акылы бар биз адампенде гана эмес дүйнөдөгү башка макулуктар да Аллага жана Анын Элчисине баш ийип келишет. Тирүүлүк ааламы баш ийүүгө дилгирленип шашылып жүрсө, адамбаласынын күнөөкөрлүктүн сазына батыпбаратышы өтө жаман жышаан. Эрте күндү кеч кылбай башка макулуктардан ибарат алалы, Жаратkандын ар бир өкүмүн ыймандуулук, ыкластуулук менен орундаталы».*

## 6. ИБАДАТТАГЫ ТАКТЫК

Теңирий улуулук жана кудуреттин сансыз саймасы менен курчалган бул ааламда кайра эле Теңирий чеберчиликтин эң көркөм өнүмү саналган адамзаада жаралышынын шүгүрчүлүгү жана Жаратканга жакын болушу үчүн түрдүү ибадаттар менен милдеттендирилген. Алла Таала көптөгөн аяттарда түбөлүктүү азап-кайгыдан кутулуу үчүн, күнөөдөн арууланган, дартсыз жүрөккө (калб-и салим) жана калб-и мунибке[40] ээ болуп, напсини багынтуу үчүн бүт мүмкүнчүлүк менен салих-жарамдуу амалдарды орунтадуу буйруган.

Орундатылган ибадат-пендезаттын тээ алмусакта Кудай Таалага берген сөзүнө бек тургандыгын тастыктаган оопалуулук жышааны. Ибадат - момун мусулманды Жараткан Аллага жакындаткан руханий байланыш бактылуулугу. Ибадат-момун мусулманды өлүмдүн ары жагындагы убайымдан, санаркоодон арылткан эң таасирлүү шыпаа, бейпилдик тартуулаган булак. Жүрөктүн туруктуулугун, теңсалмактуулугун камсыздаган жана кулчулукта даражаларды багынтып берген нары зарыл, нары берекелүү мөлтүр булак.

Ошол себептен ибадатка өтө так, өтө кылдат мамиле кылуу парзыбыз да, карзыбыз.

***Изгилик элестери***

Маанилүүлүгүнө жараша иралды даарат алууда кылдаттуулук талап кылынат. Анткени даарат алуу учурундагы айрым маани берилбеген өксүктөр же кайдыгерлик анын коштоосу менен орундатылган ибадаттарга дагы ошончолук деңгээлде залакасын тийгизет.

Анда кеп оролунан болсун. Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* бир жолкусунда багымдат намазына имамдыкка өтөт. Намазда Рум сүрөсүн окуп жатып аз гана жаңылыштык болуп кетет. Намаз аягына чыккандан кийин Куттуу Имам *(саллаллаху алейхи васаллам)* жамаатка кайрылып:

*«Айрымдар намазга дааратсыз келгендиктен жаңылышыбызга шайтан себепчи болду. Намазга келерден алдын жакшылап даарат алгыла!»* деди (Ахмад, III, 471, Насаи, Ифтитах, 41; Мужтаба-Шархи, II, 156).

Демек, намаздан алды жакшылап тазалануу жана көрсөтүлгөн таризде даарат алуу ибадатыбыздын саламаттыгы, кабылданышы үчүн зор мааниге ээ.

Мүмкүнчүлүккө жараша ар убак даараттуу жүрүүнүн өзү эле чоң изгилик. Алла Элчиси кандай гана иш болбосун, аны даарат алгандан кийин гана жасоону туура көргөн жан эле.

Абу Жухаймдын айтуусуна караганда, Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* Жамал кудугу жактан келаткан. Алдынан чыккан бир адам салам берет. Тилеке каршы, Азирети Пайгамбарыбыз алик албайт. Шашыла басып обочодо турган дубалга алакан уруп таяммум алган соң гана жылмаю менен саламга жооп кайтарат (Бухари, Таяммум, 3).

Ааламдардын Ардагы биз анчейин деле маани бере бербеген бул адеп менен ар дайым даараттуу болуунун жана ылгабай даарат менен иш жасоонун нукура изгилик экенин ачык көрсөтүп кеткен.

***

Ибн Аббас *(Алла ага ыраазы болсун)* буларды маалымдаган:

«Алланын Сүйүктүү Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* сыртка чыгып даарат сындырары менен дароо топуракка таямум алчу.

-Урматтуум! Сууга жакын эле турасыз го (эмнеге андай кылып жатасыз?) деген таңыркоомо минтип жооп берди:

*«Ким билет, балким, сууга* (жетпей рухумду алып кетиши мүмкүн) *жетпейттирмин»* (Ахмад, I, 288, 303; Хайсами, I, 263).

Башка бир жазма булактарга караганда Жаратылыш Нуру *(саллаллаху алейхи васаллам)* гусул дааратын ала турган абалда гусул алганга чейин дааратсыз жүрбөө үчүн дубалга кол уруп таяммум алчу экен (Хайсами, I, 264).

Мына... Алла Элчисинин үммөтүнө таштап кеткен заттык жана рухий тазалык ибараты...

***

Азирети Мухаммад Мустафа *(саллаллаху алейхи васаллам)* күндөрдүн биринде сахабалары менен кабырстанга барат да, жайдагы маркумдарга кайрылат:

*«Эй момундар жергесинин тургундары! Алланын саламы болсун силерге! Буйруса, бир күнү келип биз да силердин катарыңарга кошулабыз. Бирок диндеш туугандарымды абдан көргүм келет. Аларды сагынып турам!»*

*Сахабалардын айрымдары:*

*«Кутман Пайгамбарым, биз сенин диндеш туугандарың эмеспизби» дешет арданганcып.*

*«Силер менин сахабаларымсыңар, диндеш туугандарым (бул дүйнөгө) али келе элек, дейт табышмактатып.*

*Жакшы түшүнө бербеген сахабалар кайра суроо салды:*

*-Оо Алла Элчиси, али келе элек үммөтүңдү кантип таанып-йсың?*

*-Бир кишинин төрт аягы ак пайча, кашка атын элестеткиле. Бул ат өңчөй кара түстөгү жылкы үйүрүнүн ичинен кантип таанылбасын?*

*-Ооба, оңой эле таанылат дешет жабыла. Жоопту уккан Алла Элчиси буларды айтты:*

*-Даараттын пайдасы менен жүзү нурданып, колу, буту жаркырап ошолор гана келишет. Мен алардан алдын барып көлмөмдүн башынан күтүп алам. Ооба, үммөтүмдүн арасынан айрымдары үйүрдөн куулуп бөлүнгөн чоочун төө сыңары менин көлмөмдөн оолак калышат. Мен аларга «Бул жака келгиле!» деп үн салам. Бул учурда мага: «Алар сенден кийин өзгөрүп кетишти (сен көргөзгөн Жаратkандын ак жолунан адашып, башка жолдорго кирип кетишти)» деген добуш келет.*

*Анан мен аларга:*

*«-Оолак болушсун! Оолак болушсун!»* деймин» (Муслим, Тахарат 39, Фадаил 26).

Демек, дааратка өтө кылдат мамиле жасагандар Алла Элчисинин сүйүүсүнө, «Диндеш туугандарым» деген кайрылуусуна татыктуу болушат. Хадисте айтылгандай, даааратта жана башка ибадаттарда кайдыгерликке салып кемчилик кетирген жана жаңылыш жолду тутунгандар кыямат күнү чоочун төө сымал топтон куулушат жана ошондой эле Азирети Мустафага *(саллаллаху алейхи васаллам)* жакын жуутулбай, чыныгы азап-кайгыга дуушар болушат.

***

Абу Хурайра даарат алып жатып колтуктун астына чейин жууганын таабииинден саналган Абу Хазин көрүп калат да таңыркап суроо салат:

-Ай Абу Хурайра бул эмне деген даарат алыш?

-Фаррух урпагы! Сен бул жерде белең? Көрүп турганыңды билгенимде минтип даарат албайт болчумун. Мейли эми мунун сырын айтып берейин. Мен жан досум Азирети Мухаммаддын:

*«Кыямат күнү момундарды даараттын суусу жеткен жерге чейин нур каптайт»* дегенин укканым бар (Муслим, Тахарат, 40).

***

Алла Элчисинин ибадатка болгон ынтызарлыгын Азирети Алинин төмөнкү сөздөрү өтө сонун чагылдырып турат:

Баарыбыз казатчыбыз. Бадр урушу башталган күнү арабызда Микдаддан башка эч бир атчан жок эле. Ошол таңда Алла Элчисинен башка баарыбыз уктап калыптырбыз. Кутман Пайгамбар болсо бир дарактын астына олтуруп алып таң атканга чейин ыйлап-ыйлап намаз окуптур[41].

Жайчылыкта да, тарчылыкта да, кырчылдашар чабыш алдында да үзгүлтүккө учурабаган деми суубас ибадатка болгон ашыглык, ибадатка болгон ынтызарлык жана тактык!..

Алла Таала Ыйык Куранда:

**«Сага якин (ажал) келгенге чейин Раббиңе кулчулук кыл!»** (Хижр, 99).

**«Саждага баш кой, жакында!»** (Алак, 19) деп буйруган.

***

Намазга өтө тактыгын көрсөткөн Абдулла бин Раваханы Азирети Пайгамбарыбыз «Тууганым» деп өзүнө тартып, минтип мактаган:

*«Тууганым Абдулла бин Раваханы Алла мээримине бөлөсүн! Намаздын убагы кирди дегиче кай жерде болбосун токтоп намазын окуйт»* (Хайсами, IX, 316).

***

Он төртү болуп калгандыктан толукшуп турган ай кою караңгылыкка сүттөй жарыгын чачып, түнгө ажайып көрк берип турган. Ошо маалда биз Алланын Элчиси менен сыртта олтурганбыз. Көктөгү толгон айга көпкө тигилген Алла Элчиси:

*«-Ушу толгон айды бири бириңерди түрткүлөбөстөн жай гана кантип көрүп турган болсоңор, Раббиңерди да так ошондой көрөсүңөр. Демек, күн чыккандан оболку, батышынан мурунку бардык намаздарды окуу үчүн колуңардан келген аракетти жасагыла»* деп айткан соң береги аятты окуду:

**«... Күндүн чыгышынан жана Күндүн батышынан мурун Эгеңди макта,** (Аны) **аруула! Түнчүндө да, күндүзү да** (Эгеңди) **аруула. Балким, ыраазылыкка бөлөнөрсүң»** (Таха, 130) (Бухари, Мавакит 16, 26, Тафсир 50/1, Тавхид 24; Муслим, Масажид 211).

Демек, парз намаздарга так болуу Улуу Жаратканды көрүү үчүн эң изги өбөлгө. Бул окуяны Жарх бин Абдулла баяндаган.

***

Орундатылган бардык ибадатты кудум бейиштин визасы деп билүү кажет. Андыктан жаамы ибадатты көөдөндөгү бейиш деп арзуу кылган улуу сезим менен, билгилик жана берилүү менен орундатуу зарылчылыгы бар. Азирети Мухаммад Мустафанын мындай хадиси бар:

*«Адампенде руку менен сажданы так орундатып, намазды туура окуган болсо, намаз ал пендени:*

*«Мени кандай коргогон болсоң, Алла сени да дал ошондой коргосун!» деп алкайт. Анан намаз бийиктетилет.*

*Эгер адампенде руку менен сажданы буйрулгандай орундатпай, намазды туура окубаган болсо, намаз ал пендени:*

*«-Мени зыянга учуратканыңдай кылып Алла сени зыянга учуратсын!» деп жектейт. Түрүлгөн эски кийимдей түрүлүп, карып кейипке келтирилген намаз ээсинин жүзүнө урулат»* [42].

**«Намазды көңүлкош окугандарга азап болсун!»** (Мааун, 4-5).

***

Олуттуу эч бир себеби жок намазды эң акыркы убагына чейин кечиктирүү жана ыргылжың абалда туруп озуйпаны гана эптеп аткаруу ниети менен намаздын парзын гана окуп кою (Кудай сактасын!) мен мусулманмын деген пендени мунафыктыкка жетелеген жаман жорук. Ала бин Абдуррахман буларды баяндайт:

«Түш оогон мезгилде Анас бин Маликтин жанына бардык. Биз барарыбыз менен Анас дигер намазын окуй баштады. Окуп болгон соң намазды өз убагынан бираз эрте окуганын эсине салдык. Биздин эскертүүбүздү жылмаю менен кабылдап, эмне үчүн бираз эрте окуганын минтип түшүндүрдү:

Бир жолкусунда Алланын Элчисинин:

*«Ал мунафыктардын намазы! Ал мунафыктардын намазы! Ал мунафыктардын намазы*[43]*! Алардан бирөө отуруп- отуруп күндүн батышына шайтандын эки мүйүзүнүн ортосунчалык аз аралык калганда леп туруп жем жеген канаттуудай төрт жолу тездик менен жатып-турат. Намазда Алланы өтө аз эстейт»* деп баса белгилегенин уккан элем» (Муватта, Куран-ы Карим, 46; Муслим, Масажид, 195).

***

Азирети Умар халифа болуп турган мезгилде аймактык акимдерге мындай деп насыйкат айткан:

«Менин пикиримде, силердин эң маанилүү ишиңер намаз болушу абзел. Кимде ким аны коргоп, өз-өз убагында так орундаткан болсо, динин коргогонго тете. Кимде ким аны орундатпай, керисинче, житирген болсо, кыска убакыттын ичинде динин да жоготуп койот» (Муватта, Вукутус-Салат, 6).

***

Дин үчүн душмандардын соккусуна кабылып, денесин канжар тилип, эски жарааат катуу ооруксунгандыктан Умар бин Хаттаб кээ-кээде эстен танып калар эле. Бир жолкусунда да ушундай кокустук алып Азирети Умар эстен таныp жатканда жанына кирсем дагы эле сулк жатат. Жанындагылардан сурадым:

-Намазга чакырып көрдүңөрбү? Эгер жүрөгү эле согуп жаткан болсо бул кишини намаздан башка эч нерсе коркутуп эсине келтире албайт.

Анын жанында турган бири менин айткандарымды эп көрүп бир сынап көрүүнү чечкен көрүнөт:

-Оо, момундардын ажосу! Намаз окулду! деп бетине акырын чабат. Уйкудан чочуп ойгонгон немедей Умар эсине келди да:

-Ошондой де? Кудайга ант болсун, намазды таштаган пенденин дин Исламдан эч бир насиби жок! деп күбүрөнө туруп даарат алды. Жарасынан кан шүйшүнүп турса да, намаз окуду» (Хайсами, I, 295; Ибн-и Саад, III, 35; Муватта, Тахарат, 51).

***

Азирети Али бул осуятты Алланын Ардактуу Элчисинен өз кулагы менен укканын маалымдап, Куфада кутпа окуп жатып мындай деди:

«Күнгө жума болду дегиче таң азандан желектерин желбиретип шайтан базарларга, дүкөндөргө шашылат. Адампендеге сан миң тоскоол чыгарып, бөгөт койуп, жума намазынан кечиктиргенге жан үрөйт. А периштелер болсо мечиттин каалгаларына эртелеп барып каз катар тизилишет. Мечитке келгендерди биринчи саатта келишти, экинчи саатта

келишти деп жазышат. Бул абал имам кутпага чыкканга чейин уланат. Кимде ким мечитке барып имамды көрүп, айткандарын уга ала тургандай бир жерге отуруп, унчукпай бүт дили менен берилип тыңдаса, эки эсе cooп жазылат. Кимде ким имамдын үнүн уга албай турган узак жерге отуруп, бирок унчукпай отурган болсо, бир cooп жазылат. Кимде ким имамды көрүп, үнүн уга ала турганчалык жакын жерге отурганы менен маанисиз нерсени сүйлөп, тынч отурбаган болсо, ага эки күнөө жазылат...» (Абу Давуд, Салат, 209/1051).

***

Маркум таабииндердин тафсир жана кыраат тармагындагы белгилүү аалымдарынан саналган Мужахиддин:

«Маркум Абдуллах бин Зубайр ибадат өңүтүнөн эч ким жете албаган мерчемге жеткен экен. Ошол мезгилдерде албуутганып катуу жүргөн селдин айынан тооп кылуучу жайды суу каптап, эл кыйлага дейре тооп кыла албай калышат. А Абдулла болсо, ошо апта бою суга сүзгөнгө кайыл болуп Каабага тооп кылган» деп баян эткени тарыхчылар тарабынан жазылып калган (Али ал-Муттаки, XIII, 471/37228; Захаби, Сийра, III, 370).

***

Шайх Сади «Гүлистан» аттуу чыгармасында тестиер чагын эскерип жүрөктүн жаңылыштыгы менен ибадаттарды текке кетирбөөнү эң сонун нускалаган:

«Балачагымда такыбаалыкка жан үрөп, аз жеп, аз ичүүгө өзүмдү ашкере тарбиялап, көп ибадат кылууга үзүлүп түшөр элем. Адаттагы түндү атамдын жанында ибадат кылуу менен өткөрдүм. Эсимден кетпейт, ошол түнү күн чыкканга чейин көз ирмебей ибадат кылып, Куран окуп чыгыптырмын. Жаныбызда эч нерседен бейкапар бир топ адамдар уктап жаткан. Аларды көрүп ойго сүңгүдүм. Дилимдеги санаа тилимди сүйлөтүп жиберди:

-Ушу уктап жаткандардын жок дегенде бирөө жарымы баш көтөрүп, эч болбосо эки ирекет тахажжуд окуган жок, кудум өлүк сыяктуу мемиреп уктаганын көр.

Атам бул сөзүмдү угаары менен башын кыйгачтатып мени карап кабагын бүркөдү да менин пикириме кошулбасын билдирип мындай деди:

-Ай уулум ай! Башкалардын артынан сөз агытуунун ордуна атаганат сен да ошолорчулап мемиреп уктасаң жакшы болбойт беле! (Анткени сен жектеген жандар Кудайымдын ушу таптагы мээриминен, берекесинен куру калып жатышканы менен Кираман Катибийн периштелери аларга залал келчү эч нерсени жаза элек. А сен диндештериңди пас көрүп, кыйбат кылгандыгың үчүн амал дептериңе күнөө жазылды деди.

***

Мусулмандар кырчылдашкан чабыш учурунда да ибадатын калтырбай орундатып, Алланын колдоосуна ээ болушкан. Бенедиктик Травижани Йылдырым Баязиддин тайманбас колу жөнүндө мындай дейт:

«Осмон падышалыгынын аскери бизчилеп кумар ойноп, шарап ичип, шапар теппейт, зына ишке эгерим барышпайт. Алар аскердик кужурмөн машыгууну эч аксатпай орундатып, ошол эле учурда Алланын улуу ысымын ооздон түшүрбөй зикир кылып, күн-түн дебей ибадат менен убакыт өткөрүшөт. Мына ошондуктан алар беттешүүнүн баарында жеңишке жетип келишет».

***

Байезид мечити курулуп бүткөн соң жума күнү ишке киргизилет. Андагы алгачкы жума намазына Фатихтин уулу II-Байезид Хан имамдык кылган. Бул окуяны өз көзү менен көргөн Олуя Челеби минтип ырастаган:

Мечит толук курулуп болгон соң жума күнү чоң салтанат менен ибадат үчүн ачылган. Ошондо алгачкы болуп сөз алган Байезид мындай деген:

-Өмүрүндө дигер менен куптандын алгачкы сүннөттөрүн эч бир таштабай орундаткан мусулман азыр ушу куттуу күндө жума намазына имамчылык кылсын!

Кылкылдаган жамаат деңиз сындуу мемиреп кыйлага туруп берди. Ордунан турган же кол көтөргөн эч бир жан болбоду. Байезид хан аргасыз ордунан туруп:

**-Алхамдулиллах! Уруш маалында болсун, жайчылыкта болсун биз ушул сүннөттөрдү эч таштабай орундаткан элек!..** деп имамчылыкка өзү өттү.

***

Осмон мамлекетинин султандары Мехмед Рашад аксарайдагы жогорку кызматтагылардын балдарын окутуп, тарбиялоо үчүн өзү дайындаган «Султандардын мугалими» Сафия айымга иралды:

«Намаз окубагандарга, орозо кармабагандарга жедирген тузум, наным арам болсун. Менин бул өкүмүм таалим алып жаткан султандарга, шахзаада жана ханзаадаларга билдирилсин! деген»[44].

Дүнүйөлүк мартаба-дөөлөт ал инсандарга ибадаттын зарылдыгын, маанилүүлүгүн унуттурган эмес. Алар намаз жана орозо өңдүү акыретке азык боло турган кенчти биринчи кезекке коюшкан.

***

Ибадатка болгон тактыктын нары чындык, нары элестүү мисалдарынын бири Кавказдын каарман баатыры Шайх Шамилге тиешелүү. 1829-жылдагы Симридеги коргонууда душмандар аны атып, кылычтап, учтуу жебелер менен ичине матырып жарадар кылышат. Көкүрөктөн кирип далыдан чыккан жебе боорду тешип, бирин-экин кабырганы жана акырек сөөктү талкалап кеткен болот. Бактыга жараша Шамилдин кайнатасынын табыптык жайы бар болгондуктан, анын дарылоосунун натыйжасында алты айга жакын убакытта араңдан ирденет. Алган жаракат катуу ооруткандыктан жыйырма беш күн бою эс-учун билбей сулк жатат. Жыйырма бешинчи күн дегенде араңдан өзүнө келген жаш мекенчил башында энесинин турганын көрөрү менен:

«-Энеке! Намаздын убагы өтүп кеткен жокпу?» деп алгачкы сөзүн сүйлөйт.[45]

***

Чанаккале согушу кызуу жүрүп турган маал. Рамазан айынын арапасы эле. Майдан аскербашчысы Вехип Паша 9-түмөндүн (двизиянын) жаш имамын жанына чакырып сабыры суз гана каалабагынын билдирген таризде ийинин куруштура:

-Каарым! Эртең орозо айт. Жаамы аскер айт намазын окуйбуз деп жатышат. Аны-муну айтып дагы көндүрө албадым. Анткени биздин минтип жыйналганыбыз душман үчүн көктөн издегени жерден табылгандай эле чоң утук. Тирүү жан калтырбай кырып салышы толук мүмкүн. Эми сен эртең айт намаз окуларын жатык тил менен жалпыга жарыя кыл, башка салганын көрөбүз, айла жок!

Аскербашынын жанынан жыйырма кадам жылып жыла электе жаш имамдын алдына капыстан нур жүздүү инсан чыгып:

-Уулум! Абайлай көр, аскерлерге эч нерсе айтпа! Барал сааты жакшылыгы менен келет!

Болгону бир сүйлөм айткан соң көздөн кайым болот.

Ошонун эртеси баарын таң калтырган Алланын ажайып жараяны жүз берет. Түрмөктөлгөн булут көктөн көчүп Аллага кул болуу ашыглыгы жандүйнөсүнө ашып ташкан жалпы жамаатты жана аймакты каптайт. Узактан дүрбү менен көз салып турган душман түтөгөн ак тумандан башка эч нерсе көрө албай айласы таш кабат. Ошол күнү бир башкача руханий шаң менен окулган айт намазында алынган алабарман жоон такбирлер толкун сымал көккө бийиктеп жатты. Нур жүздүү улгайган жан Фатих сүрөсүн окуй

баштаганда аскер атпайдын көөдөнүнөн ашып-ташкан тавхид айтымы душмандын чок ортосуна чейин угулуп турду.

Дал ушул саамда англис күчтөрүнүн арасына доо кетип, жоо ичине жик түштү. Анткени ар кандай колониалдык басып алуучулуктан кийин алдап-соолап алынып келинген мусулман аскерлер бар болчу душмандын кол астында. Жаңырып жаткан такбир үнү мына ошол мусулман аскерлердин көзүн умачтай ачат. Алар өздөрү сыяктуу мусулман коомчулукка каршы согушуп жатканын аңдайт да, согуштан баш тартышат. Аргасы түгөнгөн заалым англичандар мусулмандардын бир тобун кырып, бир тобун ооруктан ары алып кетишет.

Мусулмандардын жүрөгүнөн кылт эткис чеп болуп байыр алган ыйман согуш талаасында да ибадатты орундатууну камсыздаган. Натыйжада Жаратkандын жардамы жалпы колду коргоого алганын бул окуядан аңдадык.

***

Ибадатка болгон тактык, ибадатка берилген маани адампендени сырат көпүрөсүнөн көз ачып жумганча тез өткөрөрүн Азирети Пайгамбарыбыз мындайча билдирген:

*«Адамдар тозокко барышат, андан соң амалдарына жараша ал жайдан өтүшөт. Алардын алгачкы тобу чагылгандай тездик менен өтөт, экинчи тобу шамалдай тездик менен өтөт. Андан кийинки топ аттын ылдамдыгындай тездик менен, андан кийинкиси төөнүн ылдамдыгындай тездикте, андан кийинкиси болсо чуркап, эң акыркы тобу жөө басып өтөт»* (Тирмизи, 19/3159).

Жыйынтыктап айтканда, ибадаттагы жана кулчулуктагы негизги максат жүрөк аркылуу Алла менен чогуу болуу, тактап айтканда, марифатуллах жана мухаббатуллах. Ибадаттар жүрөктөгү ыймандын саламаттыгына, табына жараша адамзааданы ийгиликке, жакшылыкка жана изги ахлакка жылоолойт. Ыкластуулук жана ынтаа менен орундатылган ибадаттар кишибаласынын рухун байытат, Аллага жакындатат. Баралына жетип олтуруп жүрөктө мээримдүүлүк, жоомарттык көчөтү бүчүр байлайт. Акырында Алла Таала мына ушундай кулдарынын көрөр көзү, угар кулагы болот. Башкача айтканда алардын көз карашы, сезим-туюуму, ой-чабыты жана сүйлөр сөзү бүт-бүт бойдон Теңирий нурдун жараянынан багыт алат, кубат табат, камыр-жумур жуурулушуп бир башкача нукка агат.

**Улуу Жараткан ушундай бийик изгиликти баарыбызга буйрусун! Оомийн!...**

## А. Нафил ибадаттар

Нафил ибадаттар парздардын кубаттанышына шарт түзөт, Аллага барчу жолду арбытат. Парздарды буйрулгандай так, кынтыксыз кылып, Алланын даргөйүндө тоскоолсуз кабылдана тургандай деңгээлде орундатууга адамзааданын кудурети жетпес. Канчалык кайрат сарптабайлы кемчилик жана ката кетирип алган учурлар болбой койбойт. Андыктан ушул өңдүү өксүктөрдү жою үчүн нафил ибадаттардан башка чара жок. Бул өңүттө Алланын Элчисинин төмөнкүдөй билдирүүсү бар:

*«Пенде кыямат күнүндө эң алгач намаз боюнча суракка тартылат. Эгер намазы дурус болсо, анын иши жакшы жагына оойт, пайдага туйтунат. Намазы дурус эмес болсо, жоготууга учурайт, зыян тартат. Ошол маалда парз ибадатынан бир нерсе кем чыкса, Азиз жана Улуу Жараткан:*

*«Карагыла, кулумдун нафил ибадаттары бар бекен?» деп өкүм кылат. Ошентип, парздагы өксүктөр нафилдер менен толукталат. Андан соң калган ибадаттарынан да ушундай тариздe суракка тартылат»* (Тирмизи, Салат, 188/413).

Эске сала кетчү нерсе, ушул айтылгандарды туура эмес түшүнүп, «парздарды таштап салып нафил ибадаттарды орундатуу кажет экен» деген чечим чыгарылбашы

керек. Андыктан жалаң парздар менен шугулданып нафилдерге көңүл бурбай кою туура эмес болгону сыңары, бир беткей нафилдерди аткарып парздарга салкын мамиле кылуу дагы туура эмес. Туурасы - парз ибадаттарды кынтыксыз, так аткаруу менен бирге колдон келишинче нафилдерди орундатууга аракет кылуу. Бул маселенин эң туура багыты Алла Элчисинин жана сахабалардын өмүр жолундагы өрнөктүү изинде катылуу.

Эми мунун башка өңүтүнөн кеп сала кетели. Намазы каза болгон карыздар адамдын жалаң гана казаны окуп, нафилдерди таштап салганы дурус эмес. Анткени каза намазды уруксат берилбеген белгилүү гана убагынан башка күндүн калган бардык убактысында орундатууга болот. Арийне тахажжут, ишрак, духа, аввабийн сыяктуу айрым нафил намаздар белгилүү убакыттарда гана окула тургандыктан, буларды орундатууда сергек болуу кажет.[46]

Парзчалык эч бир ибадат адампендени Аллага жакындата албайт. Аныгында нафил ибадаттар бул улуу жолдо токтоп калбоонун же артка кетпөөнүн кепилдиги десек жаңылышпайбыз. Алла Элчисинин төмөнкү хадисине назар буралы:

*«Кимде ким* (Мага чын ыкластан кулчулук кылган) *бир досума душмандык кылса, мен ага каршы согуш жарыялайм. Мен парз буйруган нерселерден дагы да сүйүкүмдүү эч бир нерсе менен кулум Мага жакын келе албайт. Пендем Мага* (парздарга кошумча жалгап орундаткан) *нафил ибадаттар менен кыйла жакындайт, натыйжада Мен аны сүйөм. Пендем Мени сүйгөндөн тарта Мен анын угар кулагы, көрөр көзү, кармар колу, басар буту, акылдашар жүрөгү жана сүйлөр тили боломун. Менден эмнени каалабасын, сөзсүз беремин. Мага корголонсо сактаймын. Момун пендемдин жанын алууда арсар болгончолук башка эч бир иште арсар болгон эмесмин. Анткени ал өлүмдү сүйбөйт. Ал сүйбөгөн нерсеге Менин көңүлүм чаппайт»* (крз. Бухари, Рикак, 38; Ахмад, VI, 256; Хайсами, II, 248).

Нафил ибадаттар кулчулук сезимди жандантат, жүрөктү жумшартат, рухту чыйралтат, жүздү болсо нурлантат. Чын ыкластан берилип, чыйралган коркуу сезими менен нафил ибадаттарды таштабай окуп келгендердин ыйманы ар дайым табында, Жараткандын алдына барсам, Анын ажайып жүзүн көрсөм деген арзуусу селдей албуут. Ушуга жараша мындай пенделердин акыреттеги таалайына да, көрөр жыргалына да сөз жетпейт.

***Изгилик элестери***

Пайгамбарлык багышталгандан тарта Азирети Мухаммад Мутафанын ар бир күнү, ар бир түнү парздан сырт талыкпай орундатылган эсепсиз нафил ибадаттар менен өзгөчөлөнүп келген. Маселен, парздардан мурун же кийин окуган сүннөт намаздары, түндөрү калтырбай окуган Тахажжут намазы, зикир, ойчабыт сыяктуу ибадаттары, күн сайын Куранды арбын окушу, Ишрак, Духа, Аввабийн өңдүү намаздары, кармаган нафил орозолору, токтобос, түгөнбөс кайрымдары, Алла жолуна сарптаган күч-кайраты, куттуу жүзүнө куп жарашып турган жылмайышы анын Алла Таала менен сөз жеткис бейпилдикте чогуу экендигин тастыктаган жышаана эле. Кубанып же сүйүнүчтүү бир кабар уга турган болсо, Жараткандын бул белегине ыраазылык билдирүү ниетинде саждага баш койуп[47], намаз окуп калчу экен[48]. Күн же айдын тутулушу сыяктуу адаттан тыш окуялар жүз бергенде дароо намазга турчу[49]. Куттуу Рамазан айында таравих, итикаф, кайыр-садага сыяктуу ибадаттар менен руханиятын дагы да бийиктеткенге бел байлар эле. Рамазан айы чыгып кетсе да, кээ учурларда нафил орозо кармаганы кармаган эле. Айрыкча дүйшөмбү жана бейшемби күндөрү үзбөй орозо кармагандыгын минтип түшүндүргөн:

*«Амалдар Алла Таалага дүйшөмбү жана бейшемби күндөрү сунулат. Мен ибадатымдын орозо кармаган абалда сунулушун каалайм»* (Тирмизи, Савм, 44/747).

Жыл сайын хижрий айдын «Айям-и Бииз» деп аталган 13, 14 жана 15-күндөрү орозо кармаганга маани берип, бул күндөрдө орозо кармоону сахабаларына да сунуш кылган. Ибн-и Аббас:

«Алла Элчиси мейли сапарда болсун, мейли үйүндө болсун Айям-и бизздин белгилүү күндөрү орозо кармаганды адатка айландырып алган эле» деп айткан (Насаи, Савм, 70).

Ошондой эле шаввал айынын алты күнүн[50] жана Мухаррам айынын 9-10 же 10-11-күндөрүндө Ашура орозосун кармачу экен[51].

Алланын Ардактуу Элчиси умранын жана ажылыктын артыкчылыктарын элге түшүндүрүп, Алланы зикир кылып, шүгүрчүлүктү, аруулоону жана кечирим тилөөнү эч убак тилинен түшүргөн эмес. Өзүнүн атынан да, мүмкүнчүлүгү жок үммөтүнүн атынан да курмандык чалып турган.[52]

***

Рабиа бин Кааб минтип эскерет:

«Мен Азирети Пайгамбарымдын эшигине түнөчүмүн. Болгондо да, анын дааратына суу даярдап, муктаждыгын апкелип берчүмүн. Түн бироокумда «Самиаллооху лиман хамида», бир топтон кийин «Алхамду лиллахи раббил ааламийн» деп калганын угуп, намаз окуп жаткан тура деп боолгор элем. (Ибн-и Саад, IV, 313)

Күндөрдүн биринде Алла Элчиси:

*-Менден эмнени талап кыласың, каалаганыңды сура!*деп кайрылды.

-Сени менен бейиште чогуу болгум келет дедим.

*-Башка нерсе сурансаң болбойбу?*

-Мындан башка эч нерсеге көңүлүм чаппайт?

*-Андай болсо көп-көп сажда кылып, тилегиңдин орундалышы үчүн мага жардам бер!* деди (Муслим, Салат, 226).

Бул баарлашууда сажда кыл деген сөздүн төркүнүндө намаз деген нагыз чындык жатат. Андай болсо бейишке чыгып, ал жайда Алланын Сүйүктүү Элчисине коңшу болгусу келген момундар талыкпай, көп-көп намаз окушу керек, адампендени Жаратканга жакындаткан саждада баш көтөрбөй кыйла туруу кажет. Аныгында Азирети Пайгамбарыбыздын бейиштегиоруну башка пайгамбарлардан далай бийиктерде экени талашсыз. Хадисте айтылгандай, Жаратылыш Нурунун бейиштеги коңшусу болуу үчүн оболу Куран жана сүннөт чегинде өмүр кечирүү жана Алладан чындилден коркуу менен (хушуу) намаз окуу зарыл.

***

Умму Хабиба мындай деген:

Алланын Элчиси:

*«Кимде ким парздан тышкары күн сайын он эки ирекет нафил намаз окуй турган болсо, Алла ал пендеси үчүн сөзсүз бейишке бир үй курат»* деп айтканын уккандан тарта ушу айтылган намаздарды эч бир таштабай окуп келем (Муслим, Мусафирийн, 103).

***

Хайбар жеңиши жар салынган күн болчу. Бир адам Алла Элчисине келип, мардаңдап калат:

-Оо Алланын Элчиси! Мен бүгүн эсеп жеткис пайдага туйтундум дейсиң, мобул аймак элинин эч бири аны ушу кезге чейин таба алган эмес.

*-Кана айтчы, эмне пайда таптың экен?*

-Мен тынымсыз алып сатып иш жүргүздүм. Чынын айтсам, эки жүз укуйя[53] киреше таптым.

*-Сага кирешенин эң кайырлуусун айтайынбы?*

-Кулак сенде.

*- (Парз) намаздардан кийин окула турган эки ирекет нафил намаз* (Абу, Давуд, Жихат, 168/2785).

***

Алланын Элчиси бир аймакка аскери күч жөнөтөт. Ислам аскерлери кыска убакыттын ичинде опол тоодой олжо менен кайтышат. Аскери күчтүн күчүнө жана шыгына таңданган бир пенде:

-Оо Алланын Элчиси! Ушу кезге чейин биз мындан да тез, мындан да олжолуу кайткан колду көргөн эмеспиз. Чынын айтсам абдан таң калып турам дейт, маашырланып.

Ибарат берип, үлгү болуу үчүн жиберилген Элчи учурдан пайдаланып:

*«-Мен силерге мындан да олжолуу, мындан да тез кайта турган иш-аракеттин дарегин айтайынбы?*

*-Бир пенде пакиза даарат алып, мечитке барып, багымдат намазын окуган соң эки ирекет духа намазын окуй турган болсо, мына ошол пенде нары бачым, анан да арбын олжо менен кайткан болуп эсептелет»* деп нускалаган (Ибн-и Хиббан, VI, 276/2535).

***

Ибн-и Умар Абу Зардан өтүнөт:

«Абаке, мага кандай кеңеш берер элең?»

-Ай, тууганым ай, дал ушул сенчилеп мен да Алла Элчисинен талап кылганымда, жооп катары мындай деген эле:

*«Духа намазын эки ирекет окусаң кайдыгерлердин катарына жазылбайсың, төрт ирекет окусаң, ибадатчыл болуп катталасың, алты ирекет окусаң, сенин муктаждыктарыңды Алла Өзү камсыздайт, сегиз ирекет окусаң, каанитин (ибадатка бек, талыкпай ибадат кылган) деп катталганың, а эгер духа намазын он ирекет окуй турган болсоң, сен үчүн бейишке бир үй курулат.*

*«(Алмусактан бери) Алла Таала Өзү каалаган пендесине жакшылык жана кайрым кылбай койгон эч бир мезгил, эч бир мөөнөт болгон эмес! Алла Таала эч бир кулуна Өз Затына зикир кылдыргандан дагы да улуу, дагы да шарапаттуу жакшылык ыроолой элек»* (Хайсами, II, 236; Али ал-Муттаки, VII, 809/21511).

***

*«Бейиште Духа каалгасы деген бир каалга бар. Кыямат күнү бир жарчы:*

*«-Духа намазын калтырбай окугандар кайда жүрүшөт? Силердин эшигиңер бул жакта, Алланын мээрими менен бул каалгадан киргиле» деп чакырат»* (Суйути, I, 355/2323).[54]

***

Гусул даарат же жөнөкөй даарат алгандан кийин ар убак эки ирекет намаз окуу жолу менен Исламдын баа жеткис касиетин жана даарат алуу бактылуулугун багыштаган Кудай Таалага ыраазылык билдирүү изгиликтин накта өзү.

Анткени Азирети Осмон ушундай бир жакшы сапатты адамдарга үйрөтүүнү максат кылып мындай деген:

«Алланын Элчисинин ушундай таризде даарат алганын көрдүм. Ал даарат алып болгон соң:

*«-Кимде-ким кудум ушу менин дааратым сыяктуу кылып даарат алган соң эки ирекет намаз окуса, намаз окуп жатып написинин азгырыгынан сактана алса, өтүмүштөгү күнөөлөрү кечирилет»* деген (Бухари, Вуду, 24).

***

Азирети Мустафа *(саллаллаху алейхи асаллам)* Азирети Билалга суроо салат:

*-Билал! Мусулмандыкты кабылдагандан бери орундаткан ибадаттарыңдын ичинен кайсынысынан эң көп сооп үмүт кыласың? Анткени сенин буткийимиңдин тыкылдаган үнү бейиште менден алдын баратканын уктум!*

Мындай кубанычтуу кабарга апкаарыган кадырман азанчы аныгын айтты:

Күндүзү болобу, түнү болобу даарат алгандан кийин чаалыкканча намаз окуймун. Менимче ушу ибадатым сооптуу деп ойлойм (Бухари, Тахажжуд, 17, Тавхид, 47; Муслим, Фадааилус-Сахаба 108).

Алла Элчиси Азирети Билалдын буткийиминин такылдаган үнүн бейиште өзүнөн алдын баратканын түшүндө көргөнү анык[55]. Нафил намаздын маанилүүлүгүн аңдатуу үчүн Алла Таала Азирети Пайгамбарыбызга ушундай түштү көрсөткөн.

***

Күндөрдүн биринде Абу Катада мечитке кирет. Сахабалар менен уймүйүз олтуруп баарлашып жаткан Алланын Элчисин көрөт да, түз барып топтун катарына көчүк басат. Жарыктык Пайгамбар сөзүн токтотуп Абу Катадага суроо салат:

-*Отуруудан оболу эки ирекет намаз окушуңа эмне тоскоолдук кылды?*

-Аныгын айтсам Пайгамбарым сенин да, жамааттын да уймүйүз отурганыңарды көрдүм (ошондуктан окуган жокмун) -деди.

*«-Кимиңер болбосун мечитке кирер менен эки ирекет намаз окумайын отурбасын!»* деген өкүмдү айтты пайгамбар (Муслим, Мусафирийн, 70).

***

Кутман сахабалардын бирөө-жарымын жан кейитер кыйынчылык кыстаганда же зарыл муктаждык мукураткан кезде дароо эки ирекет нафил намаз окуп, Аллага мунажат кылышчу. Жайдын күнү. Аптап тирүү жанды да куйкалап ийчүдөй ысыгандан ысып, түшүмүн күткөн мөмөлүү бактын баары суусуздуктан кургай баштады. Азирети Анаска бакчасын караган багбаны кирип, абалды арызданып муңканат. Унчукпай ордунан турган Анас даарат алып намазга турат. Окуп болуп эки жагына салам берген соң багбанга кайрылат:

-Асманды карачы бир нерсе көрүнөбү?

-Азырынча эч нерсе деле көрүнгөн жок деди багбан. Анас намазын андан ары дагы улантты. Үчүнчү же төртүнчү ирет кайрылган соң:

-Үзүктөй булут пайда болду деген жоопту алары менен намаз окуп, дуба кылууну улап кетти. Көп өтпөй багбан кайра кирди:

-Көктүн бетин кою булут каптап жамгыр жаай баштады.

-Андай болсо, атты минип жамгыр кайсы жерлерге чейин жаап жатканын карап кел.

Багбан өрөөндүн кыйла жерин айланып жамгырдын Мусаййирдин жасалгалуу үйлөрү менен Гадбан сарайынан ары өтпөгөнүн көрдү. Тактап айтканда жамгыр Азирети Анастын багынын айлана чөйрөсүнө гана жааганы маалым болду (Ибн-и Саад. VII, 21-22).

***

Кутман сахабалар нафил ибадаттардын маанилүүлүгүн перзенттерине дагы мурастап калтырган. Буга мисал катары айым сахаба Рубаййи бинти Муаввиздин эскерүүсүн атоого болот:

«...Биз Ашура күнү орозо кармачубуз. Муну үйрөтүү үчүн балдарыбызга да карматчу элек. Балдар курсагы ачып ыйлай баштаганда оозачар маалга чейин жүндөн, кийизден жасаган оюнчуктарды берип алаксытчубуз» (Бухари, Савм, 47; Муслим, Сыям, 136).

***

Жыйынтыктап айтканда, парздардын баары мусулман атпайга жүктөлгөн, милдеттүү түрдө орундатыла турган ибадат, өзгөргүс буйрук. Биз момун мусулмандар мейли жайчылыкта, мейли тарчылыкта болсун, ушул даражалуу ибадаттарга жалгап, Жаратканга жакындоону арзуулап жана ыроолонгон нематтарга шүгүрчүлүк ниетте нафил ибадаттарды аткарып, колдон келсе таштабай такай орундатышыбыз кажет. Аныгында ибадаттын шарданы кишибаласын Алланын алдында жылоологонун аңдоого болот. А бул болсо - момундардын жандүйнөсүн руханий жыргалчылыкка куунаткан, бир башкача ажайып мейкиндикке канат күүлөткөн адаттан тыш абал.

Нафил ибадаттарды орундатууга көнүгүү адампендени **ихсан деген улуу мартабага көтөрөт. Ихсан бул-руханий абалда Алла менен такай чогуу болуу.**

Нафил - бул жаратылуу максатына ылайык адамзаадага сунушталган акыреттик маанилүү рухий азык.

## Б. Жамааттан бөлүнбөө

Социалдык тарбия дин Исламдын эң маанилүү негиздеринин бири. Мусулмандын социалдашуу тарбиясы жамаатка кошулуп намаз окуудан башталат. Ислам коомчулугунда ынтымак жана биримдик сезимди жандандырган эң зарыл изги амал мына ушул! Кай жерде жамаат намаз окуп жаткан болсо, ошол жерде Исламдын рухий жана социалдык түзүлүшү эл тарабынан түшүнүлгөн жана колдоого алынган деген тыянак чыгарууга болот.

Ислам дини иралды кандай гана абал жүз бербесин ар убак жаамааттык ырашкерликте, бири бирине жөлөк-таяк болуп, көмөк көрсөтүүнү жана Алланын жолунда бир бүтүн денедей биримдикте жашоону буйруган.

**«Акыйкатта, Алла Өзүнүн жолунда бекем дубал өңдүү катар, тыгыз туруп күрөшкөндөрдү жакшы көрөт»** (Сафф, 4).

Азирети Мухаммад Пайгамбарыбыздын төмөнкүдөй хадиси бар:

*«... Бир бүтүн жамаат болушуңарды, бөлүнүп тарап кетүүдөн жаа бою качышыңарды каалайм. Анткени шайтан жалгыз бой жашаган адамдар менен чогуу. Эки адам болсо да чогуу жашагандардан узак турат. Бейиштин ортосунда болууну самаган пенде жамаатка кошулсун...»* (Тирмизи, Фитан, 7/2165)

Маалым болгондой, окуган намаздын ар бир ирекетинде Фатиха сүрөсүн окуйбуз. Анын **«Сага гана ибадат кылып, Сенден гана жардам тилейбиз!»** деген аятын эң аз дегенде күнүнө кырк жолу окуп, жамааттык абалда болгонубузду Улуу Жаратканды н алдында тастыктайбыз.

Маселен, Азирети Пайгамбарыбыз мейли Куба айылына барсын, мейли Медина шаарына барсын, эң алгач мечит куруу менен алектенген. Өзү баш болуп курулуш ишине катышып, Ислам жамаатынын пайдубалын түптөгөн.

Улуу жолбашчынын сүннөтүн улаган ата-бабаларыбыз шаарларда болобу, айылдарда болобу калктуу аймактын чок ортосуна салабаттуу көрүнгөн мечиттерди курушкан.

Ошо себептен бардык намазды жамаат менен чогуу окусак, Исламдын максатына ылайык иш жасаган болобуз. Баарынан маанилүүсү жамааттык абалда биригүү - бул Жараткан Алланын буйругу.

Азирети Пайгамбарыбыздын хадисине көңүл буралы:

*«Узактагы туугану кайтып келгенде үй-бүлө кандай кубанган болсо, намаз окуу жана зикир чалуу үчүн мечитте отурган мусулмандын бул абалына Алла Таала дал ошондой кубанат, кубаттайт»* (Ибн-и Мажа, Масажид, 19).

*«Кимде-ким мечитке барууну көнүмүшкө айланткан болсо, Алла Таала ал адам менен тыгыз байланыш курат»* (Суйути, II, 143).

*«Каталарыңарды Алла Таала эмнелер менен өчүрүп, эмнелер менен даражаларды көтөрө тургандыгынан кабар берейинби? Күндүн суугуна карабай даарат алып, аралыктын узактыгына карабай мечитке баруу, намазды окуган соң кийинки намазды күтүү. Мына ушу чыныгы туруктуулук! Мына ушу чыныгы туруктуулук! Мына ушу чыныгы туруктуулук!»* (Муватта, Касрус-Салат, 55).

Аиша энебиз буларды насааттаган:

«Азанды угуп туруп мечитке барбаган адам өзүнө жакшылыкты каалабайт» (Байхаки, ас-Сунатул-Кубра, III, 57).

Алланын Элчиси жамаатка такай себепсиз катышпагандарга арсар мамиле кылган. Бир күнү ал мындай деген эле:

*«Кимде ким азанчынын үнүн угуп туруп олутту себеби жок болгонуна карабастан жамаатка барбаган болсо, жалгыз окуган намазы (толук кандуу окулган намаз катары) кабылданбайт».*

Муну уккан сахабалар чочуркап суроо салат:

-Ардактуу Пайгамбар! Кеп ичинде айтылып кеткен олуттуу себеп дегениңизден эмнени түшүнсөк болот?

*«Кооптуу абал же болбосо ооруу деп түшүнгүлө»* деди Пайгамбар (Абу Давуд, Салат, 46/551).

Жамаатчылыкты колдообоо, жалпы мусулмандардын жамаатка кайдыгер мамилеси Ислам коомчулугунун бүлгүнгө учурашына, биримдиктин жылас болушуна алып келет. Жамаатты бүлгүнгө учураткандарды Алла Таала:

**«Өздөрүнүн дининде бөлүнүп жарылып, топторго айрылгандарга сенин тиешең жок...»** (Анаам, 159) деп жээриген.

***Изгилик элестери***

Бул окуяны Абу Хурайра баяндаган:

«Мусулман аскерлери казатка чыккан эле. Алла Элчиси Дажнан менен Усфандын чок ортосуна тыныгууну буйруду. Аларга узактан көз салып турган мушрик башчысы ичинен кымыңдап:

-Алардын дигер аттуу бир намазы бар, мына ошол намаз алар үчүн атадан да, баладан да кымбат. Дароо даярдык көргүлө, байкатпай басып калгыдай бололу! деп үнүн өктөм чыгарды.

Буга күбө болуп турган Жабраил Алла Элчисине жетип келип намазды жамаат менен кантип окуу керектигин камтыган Ниса сүрөсүнүн 102-аятын маалымдайт (Тирмизи, Тафсир, 4/21).

Мындайча айтканда, кандай шарттар жүз бербесин, мейли согуш майданында болсо да, намазды кечиктирүү же жамаатсыз жалгыз-жалгыздан окуу мусулмандарга эгерим жарашпай турган нерсе.

***

«Азирети Пайгамбырыбыз дасторкон үстүндө жилик жеп жаткан. Аңгыча азан айтылып калды. Колундагы бычакты да, жиликти да дасторконго таштап дароо намазга чуркады» (Бухари, Азан, 43) деп атасынын эскерүүсүн Жафар бин Амр маалымдап калтырган.

Пайгамбар мына ушундай жагдайларда дагы пайгамбарлык озуйпасын аткарган. Жеп жаткан таттуу тамагын таштап намазга шашылган, тамактануудан кийин деле окуса боло турган намазды өз убагында орундаткан.

***

Жамааттын артыкчылыгы тууралуу Язид бин Амир буларды айткан:

«Мечитке барсам жамаат намаз окуп жатыптыр. Үйдөн окуп алгандыктан жамаатка кошулбадым, тек гана четке олтура кеттим. Намаз бүткөн соң Ардактуу Пайгамбар мага өкүнүчтүү кайрылды:

*«-Язид, сен мусулман боло элексиңби?»*

-Пайгамбарым, мен мусулманмын!

*«-Андай болсо эмне үчүн жамаатка кошулган жоксуң?»*

-Сиздерди алиге чейин намаз окуп алса керек деген ойдо үйдөн окуп келдим эле.

*«-Мечитке келген кезде жамааттын намаз окуп жатканын көрсөң, дароо кошулуп чогуу оку. Эгер мурдатан окуп келген болсоң, үйдө окуганың парздын ордун толуктап, жамаат менен окуган намазың нафил болуп кала берет»* деди (Абу, Давуд, Салат, 56/577).

***

Түбөлүктүү сапары жакындап төшөк тартып калган кезде да Алла Элчиси жамаат менен чогуу намаз окуганга жан үрөп, кайрат көрсөткөн. Азирети Анастын маалыматына караганда, оорусу жан чыдатпай калганда гана Жаратылыш Нуру өмүрүнүн акыркы үч күнүндө жамаатка кошула албай калган (Бухари, Азан, 46).

Азирети Айшанын айтуусуна караганда:

«Кутман Пайгамбардын оорусу күчөгөндөн күчөп баратты. Ал ошого да карабай сурады:

-*Сахабаларым намаз окудубу?*

-Жок, али окуй элек.

-*Андай болсо, суу даярдагыла.*

Жуунган соң сергип калды көрүнөт, намазга жөнөө үчүн камданып жатып эстен танды. саамдан соң кайра эсине келип, жанакындай суроо узатты.

-Жок али окуй элек, сизди күтүп жатышат дедик. Өтүнчүн кыйа албай, суу даярдап бердик. Чайканып чыккан соң, намазга жөнөп жатып дагы эстен танды. Аз гана убакыттан кийин кайра эсине келди. Кыскасы, ушундай кырды бычак абал дагы төрт беш жолу кайталанды. Агезде жамаат куптанды окуу үчүн Азирети Пайгамбарды күтүп жаткан. Бара албасына чындап көзү жеткен пайгамбар имамдыкка өтө беришин өтүнүп Азирети Абу Бакирге кабар жөнөттү.

Абу Бакир өтө акниет, нары сыпаа, нары токпейил жан эле. Андыктан ал бул озуйпаны Азирети Умарга ыраа көрдү:

-Умар, имамдыкка сен өтчү?!

-Жок! Бул ишке сен гана ылайыктуусуң!

Умар Азирети Абу Бакирге ушундай таризде жол бошотту. Ошентип, сыддык атанган сахаба ошол күндөрдөн тарта жамаатка имамдык кылды.

Арадан үч төрт күн өткөндөн кийин Алла Элчиси өзүн бираз жакшы сезип калды. Өтүнүч боюнча эки киши жөлөп-таяп аны мечитке алып чыкты (Алсыздыгы себептүү бутун эптеп сүйрөп баратканы азыр да көз алдымда турат)[56]. Дал ошол маалда Абу Бакирдин имамдыгы астында жамаат бешим намазын окуп жаткан болот. Имамдын намазды токтоткусу келгенин сезген кыраакы Пайгамбар улантууга ишаарат кылды. Акырын келип имамдын жанына отурду» (Бухари, Азан, 51).

***

Анас минтип эскерет:

«Сапка катар тизилип намаз окуп жатканбыз. Имамыбыз Абу Бакир болчу. Дүйшөмбү күнү экени али эстен кетпейт. Бир маалда Алла Элчиси бөлмөсүнүн айнек

пардасын ачып кыйлага чейин бизди карап турду. Жүзү Курандын барагы сыяктуу жаркырайт тим эле. Анан кадимкидей жылмайды эле акактай болгон тиштери көрүндү. Сүйүктүү Пайгамбарыбызды көргөнгө ушунчалык сүйүндүк дейсиң, намазыбыз бузулуп кала жаздады. Алланын Элчиси намазга катышкысы келип жатса керек деген ой менен Абу Бакир артка кетенчиктеп намазды токтоткусу келди. Азирети Пайгамбар байкап уланткыла дегендей ишарат кылды да парданы жаап койду. Көрсө аны ошондо акыркы жолу көргөн экенбиз. Дал ошол күн Жараткандын алдына сапар тартты».

Алланын Элчиси артына пайдубалы кыттай бекемделген жамаатты түптөп, намазды жамаат менен чогуу окуган ынтымактуу үммөттү калтырып кетип жаткандыгына чын-дилден кубангандыктан аларды карап туруп куттуу жүзү гүл сыяктуу кулпурган. Жаратылыш Нурунун ааламга кубаныч чачкан бул жылмайышы өзүн жандан артык сүйгөн сахабаларына үмүт берген эле. Бирок анын көңүлү үлп эткен жели жок абадай бейпилдикке мемиреп, Улуу сапардын каалгасынын ачылышын күтүп турган экен кайран...

Алланын Ардактуу Элчиси:

*«Намазга, асыресе, намазга дит койгула. Кол астыңардагылар* (акысын жегенден) *тууралуу Алладан корккула»* деп акыркы насаатын айткан экен.

***

Жабир бин Абдулла минтип эскерет:

Салима урпагы атанган менин уруум байырлаган жер мечиттен бир кыйла узак эле. Пайгамбардын мечитинин айланасында бош жер көп болгондуктан, үйлөрдү сатып, мечитке жакыныраак көчүп барууну туура көрдүк. Ошо кезде береги аят түшүрүлдү:

**«Акыйкатта Биз өлгөндөрдү тирилтебиз, алардын эмне кылгандыгын, өздөрүнүн артында эмне калтыргандыгын жана бардык нерселерди айкын жолбашчыда тактап койгонбуз»** (Ясин, 12).

Ниетибизди кулагы чалып калган Пайгамбар бизден сурап калды:

*-Угушума караганда мечитке жакын жерге көчүп келүүнү тилек кылыпсыңар? Туурабы?*

-Туура, Урматтуу Пайгамбар, биз чындап эле көчүп барууну каалаганбыз.

*«-Салимурпагы! Силер ордуңардан жылбай эле койгула, мечитке карай таштаган ар бир кадамыңарга сооп жазылсын. Ооба, ордуңарда эле калгыла, мечитке карай таштаган ар бир кадамыңарга сооп жазылсын»* (Муслим, Масажид, 280, 281, ; Тирмизи, Тафсирул-Куран, 36/1) .

***

Абдулла бин Умми Мактум:

-Оо Алла Элчиси! Мединада уулу жана жырткыч айбандар көп эмеспи. Зыяны тийип калабы деп корком. Ошондуктан жамаатка катышпай эле үйдө намаз окусам болобу?

*-Хаййа алас-салаах, хаййа алал фалаах деген чакырыкты угасыңбы? Уккан болсоң токтоосуз мечитке кел!* (Абу Давуд, Салат, 46, 553).

Аалам Ардагы бул өкүмү менен кандай абал болбосун курч кырдаалды аттап өтүп болсо да мечитке келип жамаатка катышуунун маанилүүлүгүн баса белгилеген.

***

Жамаатка такай катышпаган мусулмандарга Алланын Элчиси ар кандай шартта эскертүү берип турган. Убай бин Каабдын айтымына караганда, күндөрдүн биринде Алланын Элчиси имамдыгы астында багымдат намазы окулат. Намаздан кийин Азирети Пайгамар жамаатка кайрылды:

-Палан киши намазга келдиби?

-Жок, келбеди.

-А палан келдиби?

-Келген жок.

Жоопту уккан пайгамбар жамаатка мына бул хадисин айтты:

*«Мына ушул эки (багымдат менен куптан) намаз мунафыктарга өтө оор келет. Эгер ушу эки намазда канчалык көп сооп бар экенин билгениңерде, жөрмөлөп болсо да жамаатка катышат элеңер. Мобу биринчи катар периштелердин катарына тете. Мындагы артыкчылыкты эгер билгениңерде жарышып келет элеңер. Эки адамдын окуган намазы жалгыз адамдын намазына караганда абдан берекелүү, сообу да арбын. Эки адамга кошулуп окулган намаз бир адамга кошулуп окулган намаздан дагы да берекелүү, нары бийик. Жамааттын саны канчалык көп болсо, Алла Таалага ошончолук жагат»* (Абу Давуд, Салат. 47/554; Насаи, Имамат, 45).

***

Абдулла бин Умар бир күнү базар кыдырып жүргөн. Аңгыча намаздын убагы болуп калат. Азан айтыла баштаары менен көөрүкчүсү да, зергери да, соодагери да дүкөнүн жаап, мечитке агылганына күбө болот. Дили элжиреп кеткен Абдулла мындай деди:

**«Алланы зикир кылуудан, намаз окуудан, зекет берүүдөн соода-сатык тосо албай турган эрендер бар. Алар жүрөк титиреп, көздөр чакчая турган күндөн коркушат»** (Нур, 37) деп, Алла Таала мына ушуларды мактаган» (Ибн-и Касийр, Тафсир, III, 306; Хайсами, VII, 83).

***

Шифа бинти Абдулла мындай деген:

«Жер жарып калганда Умар бин Хаттаб биздин үйгө келди. Бүлө мүчөлөрүнөн эки адамдын уктап жатканын көрүп туура эмес көргөндөй уйкудагыларга ээк нускап:

-Буларга эмне болду? Мени менен жамаатка катышкан жок!

-Момундардын журтбашчысы! Куптан намазын жамаат менен чогуу окуган соң, эл таргандан кийин таңга чейин намаз окуп чыгышты. Анан жана эле багымдатты окуп кынтайышты эле, дедим журт эгесин жоошутуу үчүн.

-Мен үчүн багымдат намазын жамаатка кошулуп окуу, таң аткыча намаз окуудан да сүйкүмдүү![57] деп баса айтты да, артына кайтты.

***

Азирети Осмон куптан намазын окуу үчүн мечитке барат. Жамаат толук чогула элек болгондуктан мечиттин бир бурчуна жамбаштай кетти. Көп өтпөй анын жанына ибн-и Амира келип көчүк басат. Экөө таанышкан соң Азирети Осмон ага Алланын Элчисинин береги хадисин насааттады:

*«-Кимде ким куптан намазын жамаат менен чогуу окуй турган болсо, түн жарымга чейин намаз окуганга тете сооп табат. Кимде ким багымдат намазын жамаат менен чогуу окуган болсо түнү бою намаз окуганга тете сооп табат»* (крз. Муватта, Салату-л Жамаа, 7; Муслим, Масажид. 260).

***

Умар бин Хаттаб мечитке келет. Мусулман журтчулугунун халифасы болгондуктан алдыга өтүп элге карап:

-Намазыбыз үчүн эч кимди күтө албайбыз! деди да, азан айтууга уруксат берди. Намаз окулуп болгон соң жамаатка кайрылып наразы болгон таризде кыйла наалыды:

-Бир топ адамдарга эмне болуп калган, жамааттан калып кетип жатышат. Өздөрү эле калбастан башкалардын жамаатка катышпай коюшуна үлгү болуп атышат! Ант болсун,

аларга адам жөнөтүп бул жерге карматып келип «Жамааттан калбагыла!» деп эскертүү берсемби деген ой келип жатат (Абдурразак, I, 519).

***

Умид Дарда баяндайт:

Абу Дарда кимдир бирөөгө кыжырлангандай ачуулуу келди жаныма. Түтө албай жагдайды сурадым:

-Эмне болду анчалык, эмнеге ачууланып жатасың?

-Кудайга ант болсун! Жамаат менен намаз окуу Мухаммаддын үммөтүнүн белгиси деп билем. Бул үммөткө жакшылык апкелчү андан башка нерсе акылыма келбей турат. А булар болсо жамаатчылыкка, намазга кайдыгер мамиле кылып жатышат (Бухари, Азан, 31).

Абдулла бин Умар бир эле намазды жамаат менен окуй албай калды дегиче жаны жай албай кийинки намазга чейинки убакытты ибадат менен өткөрчү экен. Бул эрежеге куптан намазы үчүн да кынтыксыз баш ийчү. Кокус ушундай абал болуп калган маалда багымдатка чейин ибадат кылганы булактарда жазылып калган (Ибн-и Хажар, Исаба, II, 349).

***

Харис бин Хасан аттуу сахаба жаңы үйлөнөт. Ошо мезгилдердин салт-санаасында жаңы үйлөнгөн мырза бир топ күн сыртка чыкпашы кажет, ошол себептүү багымдат намазына мечитке келчү эмес. Дин Исламды бүт дилине сиңирген Харис динди салттан жогору койо билген жан болгондуктан үйлөнгөн күндүн эртеси багымдат намазына кирип келет. Анча-мынча таң калгандар бир чети кызыгып, бир чети таңкалып жабалактап сурап калышат:

-Сенин никең кечинде эле кыйылбады беле? Сыртка чыгып алыпсың го? Же бир нерсе болдубу?

Харис намаз дегенде жандүйнөсүн да арнап салганга даяр экендигин билдире мына мынтип жооп айтты:

-Аллага ант болсун! Багымдатты жамаат менен окуганга тоскоол болгон айымды эң жаман айым деп эсептеймин! (Хайсами, II, 41).

***

Ибн-и Журайж таабиин аалымы маркум Атага суроо салат:

-Маселен бир адам намаздын парзын үйүндө окуп жаткан кезде же азанды, же кооматты угуп калышы мүмкүн. Мындай учурда намазын токтотуп мечитке барышы керекпи?

-Парздын кайсыдыр бир бөлүгүнө жетише алам деп үмүт кылса, барса болот.

-Айтылган кооматты азан деп ойлоп намазды бузуп жамаатка келишим керекпи?

-Ооба (Абдурраззак, I, 528).

Анткени ибн-и Умар үйүндө намаз окуп жаткан. Аңгыча азан чакырылып калат. Ибн-и Умар окуп жаткан парздын алгачкы эки ирекетинен кийин салам берген соң дароо мечитке чуркаган экен (Абдурраззак, I, 514-515).

***

Амир бин Абдулланын абалы кыйла оорлошуп турган. Сапарынын жакындап калганын аңдаган туугандары чогулуп келип тегеректеп олтурган. Аялзаты сезимтал келет эмеспи, кыздары жана айрымдар ыйлап алышыптыр. Бир маалда созолонтуп шамга азан чакырылып калды. Араң дем алып кыңкыстап жаткан оорулуу Амир жанындагыларга кайрылды:

-Мени тургузгула! Жөөлүп жататко деген ойдо сакалдуу адам чочулап, кулагына жакын барып:

-Апей ботом, кайда барасыз күүгүмдө! дейт.

-Мечитке!

-Жарыктык киши ушу абалыңыз мененби? деп таң калышат.

-Субхааналлаах! Азан үнүн угуп туруп, кантип мечитке барбай койо алам?! Кана мени жөлөгүлө намазды мечитке барып жамаат менен окуйбуз, кеттик! дейт кудум жаш кезиндегидей шайдооттоно.

Ошентип жакындарынын жардамы менен жамаатка барган Амир шам намаз парзынын биринчи ирекетинде саждада жан берет.

Өмүр өткөнчө жамаатчылыкка катуу маани берип келген ыкластуу пенде болгон дешет жакындары. Мына ушул жандуу элес:

*«Кандай жашасаң, дал ошондой өлөсүң»* деген хадисти таамай чагылдырып турат.

***

Ата бин Сабит минтип эскерет:

Алла досторунан Абдуллах Суламинин сыркоолоп калганын угуп, абалын сурап кою үчүн камына баштадык. Бирок кабарды айтып келгендер анын мечитте турганын айтышты. Сыркоолуу адамдын өз үйү, өлөң төшөгүндө тынч жатпай, жанын кыйнап мечитке барганын кабатырлануу менен кабылдадык. Эмнеси болсо да бир барып көзүбүз менен көрүп келели деп аттандык. Түз эле мечитке тизгин бурдук. Айткандай Ата мечитте намаз окуп жатыптыр. Деми кыстыгып араң чыгат, кыймылы үлбүрөп өтө жай. Кырсык баспагай эле деп Кудайдан тилендик.

-Аксакал байкашыбызча сыркооңуз өтө эле оор окшойт. Үйгө барып төшөктө тынч жатсаңыз, бираз айыгып калат белеңиз.

Биздин пикирибизден миң эсе изги пикирге чын жүрөктөн байланып калганын ортого койду:

-Угушума караганда, Алла Элчиси жамаат менен намаз окуу өтө кайырлуу иш экенин билдирген хадисин айткан. Мен ошон үчүн мечитте намаз окуп жаткан кезде жанымдын алынышын арзуу кылып келем!

***

Айтууларга караганда Мухаммед бин Саммад ашкере ибадатчыл, абдан ыкласман пенде болгон экен. Жамаат менен чогуу намаз окуганга жанүрөп аракет кылчу экен. Ал минтип эскерген:

Бардык намазымды жамаат менен окуганмын. Кырк жыл бою бир жолу дагы башталгыч-ифтитах такбирден кеч калбаган жан элем. Бирок бир гана жолу энемди жерге берүү расми менен шугулданып жүрүп парздын алгачкы эки ирекетине жетише албай калдым. Жамаат менен окуганчалык сооп табайын деп дал ушул намазды жыйырма беш жолу кайталап окудум. Ошол күнү түшүмдө мага белгисиз бирөө тарабынан:

«-Эй Мухаммед, намазды го жыйырма беш жолу кайталап окудуң, бирок, периштелердин «амийн» деп айтышынын сообун кантип табасың?» деген эскертүү айтылды (Кандахлави, Фазаил-и Амал. 275).

Анткени Азирети Пайгамбарыбыз минтип айткан:

*«Имам фатиханы окуп болору менен жамаат «Амийн!» деп айтсын. Эгер жамааттын бул мунажаты, периштелердин «Амийн!» деп айтышына тете ыкластуу болсо, адамдын өтмүштөгү бардык (кичине) күнөөлөрү кечирилет»* (Бухари, Азан, 113; Муслим, Салат, 76).

***

Осмон дөөлөтүнүн алгачкы тарыхчыларынан Ашык Пашазаада мындай деген:

«Али-Осмон чынчыл уруу. Алар кишини иренжите турган эч бир жосунсуз жорук жасаган эмес. Аалымдар күнөө деп тыю салгандын баарынан жаа бою качышкан».

Арийне, алардын мына ушундай жоокерчилигине жедеп көнгөн Шайхулислам Молдо Фанари көпчүлүк учурда жамаатка катышпагандыктан Осмон дөөлөтүнүн ажосу Йылдырым Байезиддин күбөгө өтүшүн убактылуу кабылдаган эмес. Мунун себебин сураган ажого жоопту ачык айткан:

-Султаным! Сизди негедир жамаат арасынан көрө албай жүрөм. Аныгында сиздер журтчулуктун жолбашчысы катары алдыңкы саптан орун алышыңыздар керек эле. Сиздер жарамдуу салих-амалды көп аткарган диндар болушуңуз керек эле. Эгер жамаатка катышпай турган болсоңуз, элге жаман жагынан үлгү болосуз. А жаман жагынан өрнөк болуу күбөгө өтүшүңүзгө биринчи кезекте тоскоол болот...

Мына ушул окуядан катуу таасирленген Йылдырым Байезид падыша (башка булактан алынган маалыматка караганда Нигболу жеңишине шүгүрчүлүк ниети менен) Бурсадагы атагы алыска кеткен Улуу мечитти курдуруп, беш убак намазды аталган мечитте окуп өткөн.

***

Айтууларга караганда Алла Таала кыямат күнү:

«-Менин коңушуларым кайда?» деп үн салат экен.

-Оо Кудуреттүү Кудай Таалам, Сага ким коңшу боло алат? деп периштелер суроо салышат.

«-Менин мечиттеримде жамаат менен такай намаз окуган кулпенделер Мага коңшу болот!» деп билдирет Жараткан (Али-ал Муттаки, VII, 578/20339).

Алла Элчисинен бир хадис:

*«Бардык муттакинин үйү өзү үчүн мечит. Үйүн мечит кылган жанга Алла Таала кеңчиликти, мээримди, сырат көпүрөсүнөн өтүп бейишке барууну жана Өз ыраазылыгын берүүнү убада кылган»*[58]

***

Жыйынтыктап айтканда, жамаат менен намаз окуу ыйманга бектиктин белгиси.

Алла Элчиси:

*«Бир адамдын мечитке такай барып жүргөнүн көргөн болсоңор, аны ыймандуу инсан деп билгиле»* деген хадисин айткан соң береги аятты окуган:

**«Алланын мечиттерин Аллага, акырет күнүнө ишенген, намазды толук аткарган, зекет берген жана Алладан гана корккон (адам) курат. Туура Жолго түшкөн деп ушулардан үмүт кылса болот»** (Тооба, 18) (Тирмизи, Иман, 8/2617).

Күнүнө беш маал мечитте жамаат менен намаз окуунун пайдасын Аллага жандилден берилген нары ыкласман, нары кыраакы инсандар төмөнкүдөй тизмектеген:

-Жараткан Алланын мечиттерге чачкан кут-берекесинен насибин алат да, момун-мусулмандын жандүйнөсүндө жамаатташуу (социалдашуунун) сезими бүчүр байлап өнө баштайт.

-Бардык намаз кабылданар убагында (өз убагында) окулат,

-Периштелер жамаатка катышкан жаамы мусулманга батасын берет, ал үчүн кечирим тилейт, күбөгө өтөт.

-Шайтандан оолак болот,

-Башталгыч такбирге жетише алса, албан соопко эгедер болот,

-Жүрөктөгү кайдыгерлик, экижүздүүлүк бара-бара жоголот,

-Көптөгөн мусулмандар менен чогуу тиленген дуба аркылуу көккө карай агылган зикирдин берекесинен пайдаланат,

-Мусулмандардын арасында үлпөт, биримдик жана ынтымак-ырашкерлик өрүш алат,

-Таат-ибадат өңүтүнөн бири-бирине көмөк болушат,

-Намаздын жарыя окулушу менен Курандын кубулжуган кырааты жамааттагы ар бир адамдын дилине ширелет, жадысына жат болот,

-Намаз жамаатчылыкта буйрулгандай так жана берилүү менен окулат.

Мына урматтуу окурман! Өзүңүз баамдагандай жамаат менен намаз окуунун көптөгөн пайдасы бар. Мына ушу себептен Алла Таала да, Анын сүйүктүү Элчиси да мечиттен калбай, жамаатчылыкты жандуу тутууну ар бирибизге жооптуу милдет катары буйруган.

### В. Түнкү ибадат

Түн бироокумда Жараткан Алла менен чогуу болуу кулпенде үчүн нагыз бакыт булагы. Жаратнандын ыраазылыгын табуунун эң кыска жолу-түнкү ибадаттар аркылуу Анын мээримине, ырайымына бөлөнүп, кечиримин алуу.

**«Алар капталын жылуу төшөктөн айрышат. Кудай Тааланын азабынан коркуп, ырайым үмүт кылып жалбарышат. Биз берген ырыскыларды жакшылык үчүн сарпташат»** (Сажда, 16).

Улуу Жаратнандын караңгы түнгө каткан эсеп жеткис сырларынын жандырмагы, даанышмандык жана берекеси жүрөктүн рухий деңгээлине жараша адамзаадага багышталат. Мираж өңдүү Теңирий сый, вахийдин түшүрүлүшү жана булардын карама-каршысы саналган Теңирий азаптын дээрлик көпчүлүгү түн бир оокумда ишке ашырылган. Демек бул күндүн түнкү бөлүгүнө артыкча көңүл буруу зарылдыгы бар.

Караңгы түн, андагы бейпилдик, көктөн жааган кут Аллага жакындоону самаган момун пенде үчүн табылгыс олжо. Анткени Азирети Пайгамбарыбыздын хадисинде минтип айтылат:

*«Түн ичинде катылган бир саат бар. Мусулман пенденин будүйнө же болбосо акыреттен каалаган тилеги ошол саатка туш келсе, ал пенденин дубасын Алла сөзсүз кабыл кылат. Бул саат бардык түндөрдө бар»* (Муслим, Мусафирийн, 166).

Хажа Али Рамитани мындай деген:

«Үч жүрөк бири бирине кыналышкан кезде момун пенденин тилеген арзуусу жүзөгө ашат. Алар: Момун пенденин ыкластуу жүрөгү, Курандын жүрөгү-Ясин сүрөсү жана түндүн жүрөгү-таң шоокуму»[59]. Бул олжонун анык баасын билген жандар макулук атпай тыныгууга жатып, ааламды жымжырттык каптаган кезде ибадат кылып, жакшылык тилеп Жараткандын купулуна толуунун чарасын издешет. Ошол бактылуу пенделерди Жараткан Өзү Куранда мактаган:

**«Түндөрү алар өтө аз укташчу. Таң шоокумунда истигфар айтышчу»** (Зарият, 17-18).

Түн-Алланын гана ыраазылыгын көздөп жанга жагымдуу жумшак төшөктөн бой качырып сүйүү жана ашыгылык үчүн Жараткандын алдына чыгуунун убактысы. Ошол себептен Аллага жакындоо үчүн түндүн жымжырттыгында окулган Куран менен намаз, айтылган санмиң тасбих зор мааниге ээ. Түнү кылынган ибадат, руханий терезеден караганда Жараткан менен жолугуп дидарлашуу дегенге жатат. Элдин баары уктап жаткан маалда ойгоо болуу Улуу Эгенин мээрим желаргысына көкүрөк тосуп ынтымак-

ырашкерлик, сүйүү жана ырайым алкагына мейманга чакырылган өзгөчө кулпенделердин арасынан орун алуу дегенди туюнтат.

Түнкү ибадатка болгон кызыгуу жана кайрат көкүрөктөгү Аллага болгон айныгыс ашыгылыктын табына жараша болот. Анткени түнкү ибадаттын рухий лаззатын татып, берекесинен насиптар болгон айрым намазкөйлөр: «Түнкү намаздан мени бөлүп кетиши анык болгондуктан, мен өлүмдөн коркуп турам» деп нускалаптыр.

Жаратканды жандан артык сүйөм деп көкүрөк каккан адампенденин күн чыкканча кайдыгер укташы арийне дурус эмес. Андыктан таң шооласын чача электе эрте туруп ибадатка ашыгуу кулпенденин Жаратуучусуна бапестеген аруу сүйүүсүн жана чексиз таазимин айкын чагылдырат. Эч нерседен бейкапар, уйкуга чөмүлгөн кайран түн; ташка, деңизге жана чөлгө жааган жамгыр сыяктуу натыйжасыз, орду толгус жоготуу деп эсептелеши керек.

*«-Абдулла! Тиги палан сыяктуу боло көрбө! Анткени ал түнкү намазды окуй баштагандан тарта эрте менен эрте турбас болду»* (Бухари, Тахажжуд, 19) деп насаат буйруган Азирети Пайгамбар.

Демек, тахажжуд намазына маани бербөө олуттуу жоготууга жана аттиңге жол ачат.

Түндөн өз насибин алуу «истигфар» менен башталат. Андан ары тавхид айтымын жана салаватты тынбай кайталоо жана зикир кылуу менен уланат. Жүрөктү сыйынууга тарбиялоо үчүн таңшоокумундагы зикир, башкача айтканда кулпенденин өз Эгеси менен жолугушушу табылгыс мүмкүнчүлүк, нары зарылдык. Анткени адамзаттын денеси заттык азыкка, абага, сууга муктаж болгону сыңары, жандүйнөсү руханий азыкка муктаж. Алла Таала бөлөк учурга караганда таңшоокумунда айтылган зикирге өтө зор маани берген:

**«Түн бир оокумда Ага сажда кыл, Аны көпкө аруула! Ушу адамдар заматта өтөр-кетер дүнүйөнү каалашат, самашат, тандашат да, алдыдагы оор күнгө кошкөңүл карашат»** (Инсан, 26, 27).

Амир бин Абаса Алланын Элчисине суроо салат:

-Оо Пайгамбарым! Аллага жакындоо үчүн башка убакытка караганда дагы да артыкча бир учур барбы?

*«-Ооба, Түндүн акыркы бөлүгүнүн так ортосу Жаратагандын пендесине эң жакын боло турган убак. Эгер ошо саатта Алланы эстеген пенделерден болгуң келсе, уруксат! Анткени окулган намазга периштелер дал ошол маалда өзгөчө ынтаа менен назар салышат»* (Насаи, Мавакиту-с Салат, 35) деп жооп берет Пайгамбар.

Момун пенде Алла менен Азирети Пайгамбар нускаган таризде ар бир түндү максаттуу пайдаланып, зобололуулукту жар салган зикирдин руханиятынан өз насибин ала алса, күндүзгө салыштырмалуу түнү дагы да акыбеттүү, дагы да жемиштүү болот. Байезид Бистами мындай деген:

«Түнкү убак жандүйнөмдөн күндүздөй ордун тапканга чейин эч бир сырдын жандырмагы мага кабарланган эмес».

Түндүн баалуулугун аңдап, анан ошол ырыскы толтурулган куттуу убакытты ийги пайдалана алгандар үчүн өмүрдүн ар бир таңынан сиңирген руханият киши баласына күнбоюу күч-кубат болот. Күндүздүн күнүндө бизди тооруп жүргөн күнөөдөн сактанууга аз калган өмүрүбүздөн түнкү намаз үчүн убакыт бөлүп, таң шоокумунда турууну адатка айландырышыбыз кажет.

***Изгилик элестери***

Алла Таала түндүн кут жааган берекесинен пайдалануу үчүн Сүйүктүү Элчисине минтип буйруган:

**«Эгең сени мактоого татыктуу кылышы үчүн түнкү уйкуңдан туруп, акдилден намаздарыңды оку!»** (Исра, 79).

Алла Тааланын мына ушул буйругун алгандан тарта Азирети Пайгамбар түндүн берекелүү мезгилинде намаз окууну, кечирим тилөөнү, Куран окууну жана мунажат кылып жалбарууну адатка айландырган. Эч убак калтырган эмес. Булактардан алынган маалыматтарга караганда, өйдө туралбай калганчалык даражада алсырап, ооруп жаткан мезгилде отуруп болсо да тахажжут намазын окуган (Абу, Давуд, Татавву, 18/1363).

Кутман Пайгамбарыбыз тахажжут намазын өмүрү бою витирдин артынан он үч ирекетке жеткирип окуган, тек гана бир жагынан карылык бучкактап, бир жагынан ооруу алсыраткан өмүрүнүн акыркы жылдарында гана он бир ирекетке түшүрүп окуптур. Акыры келип, түбөлүк сапарга аттанаары маалым болуп калганда аз убакыт гана тахажжутту тогуз ирекет гана окуп өтүптүр.

***

Бул кабарды Азирети Айша эне маалымдаптыр:

Азирети Мухаммад Рамазан айында болсун, мейли башка мезгилдерде болсун, түнжарымынан өткөн кезде он бир ирекеттен ашыкча намаз окучу эмес экен. Бул намазды мындай таризде окучу экен: оболу төрт иркет, бул төртөөн узакка созуп окушун, сөз жеткире алгыс ажайыптыгын түшүндүрүп берүү мүмкүн эмес эле. Андан кийин дагы төрт ирекет окучу. Булардын канчага созулгандыгын жана сулуулугун сурабай эле койуңуз. Андан соң үч ирекет намаз окучу. Мен бир жолкусунда чыдабай кетип сурап жибердим:

-Пайгамбарым! Витир намазын окубай эле уктап калгыдай түрүңүз бар.

*«-Айша! Менин көзүм уктагандай көрүнгөнү менен жүрөгүм ойгоо»* (Бухари, Тахажжут 16, Таравих, 1; Муслим, Мусафирийн 125).

Бул хадис Алла Элчисинин жүрөгү болгону ибадат учурунда гана эмес, ар дайым Жараткан менен бирге болгонун маалымдайт.

***

Аалам Ардагы нафил намазын окуп жаткан кезде Хузайфа келип ниет кылып ага жалгашат. Кыйла кунт коюп баамдаса керек, Азирети Пайгамбардын намаз учурундагы абалын минтип эскерет:

Адаттагы түндөрдүн бири эле. Алла Эчисине уюп намазга турдум. Фатихадан кийин Бакара сүрөсүн окуй баштады. Мен ичимден «жүзүнчү аятка келгенде рукууга барат ко» деп ойлоп койдум. Окуп, окуп жүзүнчү аяттан да өтүп кетти. «Болсо болду ушул сүрөнү эки ирекетке бөлүп окуйт ко» деген оюм суу кечпей калды. Дагы көпкө окуду. «Сүрөнү бүтүрүп, рукууга анан барса керек» деп болжоп койдум. Менин болжомум бул ирет да оңунан чыкпады. Бакараны аягына чыгарары менен Ниса сүрөсүн окуй баштады. Андан соң Аали Имран сүрөсүнө өттү[60]. Окуганы нары салмактуу, нары мукам. Тасбих аятына келгенде «Субхан Аллаах» деди, дуба маанисин камтыган аятка келгенде дуба кылды, истихаза аяты келгенде Аллага коргонорун айгинеледи. Анда кыямда турганчалык убакыт «Субхаана раббиял-Азийм»ди сансыз кайталап эңкейген абалда рукууда турду. «Самиаллаху лиман хамидах» деп айтып түздөлгөн абалда, кыйла убакыт тик турду. Акырында саждага баш койду да, «Сабхаана раббиял-Алаа» ны кайталап, саждасы кыямдагычалык убакытка созулду (Муслим, Мусафирийн, 203).

***

Бул окуяны Азирети Айша эне баяндап калтырган:

Түн жарымдан ооп калган мезгилде капыстан ойгонуп кеттим. Себеби деле эсимде жок. Жанымда жаткан Азирети Мухаммад туруп кетиптир. Берки жубайларынын биринин

жанына кетсе керек деген ой келди. Туруп издей баштадым. Өз көзүм менен көргөн соң ордума кайтып келдим. Ал саждага баш койуп:

*«(Аллахым) Сени кемчилик сыпаттардан аруулайм, Сага алкыш билдирем. (Раббим!) Сенден башка кудай жок»* деп Жаратканды аруулап жатыптыр. Муну укканда өзүмө келе түшүп (өзүмдөн өзүм уялып):

-Ата-энем сага арналсын Пайгамбарым! Сен эмне менен алектенип жүрөсүң, мен эмне менен!.. дедим ичимден (Муслим, Салат, 221).

***

Алла Элчиси руханий өнүгүүгө дем берген данакердин бири саналган тахажжутту жандилден берилип орундатууну жаамы үммөтүнөн өтүнгөн. Бул чакырыкты иралды өз жакындарынан баштаган. Адаттагы түндөрдүн биринде атайлап барып Азирети Алинин каалгасын кагат:

*«-Намаз окубайсыңарбы?»*[61]. Түндүн рухий шарапатынан алардын да пайдаланышын арзуулаган Ардактуу Элчи көшөрө өтүнгөн.

Калган сахабаларына:

*«Түнжарымдан оогондо турууга жанүрөгүлө! Анктени ал силерден мурунку салих жандардын көнүмүш адаты жана Аллага жакындоо үчүн мыкты унаа. (Бул ибадат) күнөөлөрдөн сактайт, жасалган каталар үчүн айып акы болот жана ошондой эле денедеги дартты сүрүп чыгарат»* (Тирмизи, Даават, 101/3549) деген насаатын айтуу менен таңзаарда ойгоо болууга чакырган.

***

Жабир бин Абдулланын айтуусуна караганда Алла Элчиси мындай деген:

*«Азирети Давуттун байбичеси уулу Сулайманга насаат айткан:*

*«-Каралдым! Түнү ашыкча уктай көрбө! Ашыкча уйку кыяматта адампендени жакырга айлантат»* (Ибн-и Мажа, Икаматус-Салах, 174).

***

Ибн-и Умар баян эткен береги окуя тозоктун азабынан адампенденин оолак болоруна тахажжут өбөлгө жаратарын ортого койот:

Кимде ким кызыктуу бир түш көрсө, Пайгамбарыбызга айтып берчү экен. Мен да ошолорчулап кызыктуу түш көрсөм, Пайгамбарыма айтым берсем деп арзуу кылчумун. Агездерде мен бойдок болгондуктан мечитте турчумун.

Тилегимди Кудай берди болуп бир күнү кызыктуу түш көрдүм, түшүмдө мүшкүл иш көрдүм. Эки периште мени дегдеңдетип тозоко сүйрөп баратыптыр. Карасам, анын дубалы кудуктукундай болуп тикелениптир, эки түркүгү бар экен. Мен тааныган бир топ адамдардын ал жайда жүргөнүн көрүп таң калдым. Акактап тилим кургап:

«-Тозок азабынан Аллага башкалкалайм! Тозок азабынан Аллага баш калкалайм!» деп кыйкырып жибердим. Дал ошол маалда башка бир периште келип мени жубатты:

-Коркопо, сага эч нерсе болбойт!

Эртелеп барып түндөгү куркунучтуу түшүмдү төкпөй чачпай эжем Хафсага айтып бердим. Ал мунун жорумун билгиси келип Алла Элчисине билдириптир. Мыйыгынан жылмайган Пайгамбар мындай дептир:

*«-Абдулла өтө жакшы, өтө мыкты жигит. Анан да түндөрү нааз окуса (кандай гана жакшы болор эле)!...».*

Ошо күндөн тарта Абдулла түндүн көп бөлүгүн ибадат менен өткөрүп, аз уктоону адатка айландырыптыр (Бухари, Асхабун-Наби, 19).

***

Жаратылыш Нуру Мухаммад Мустафа маалымдаган кудсий хадисте; кайрымдуу март пендени, тахажжутка турган, Алла жолунда күрөшүүдө жандилден кайрат кылган момундарды Улуу Жараткан минтип мактаган:

*«Алла Таала үч адамды сүйөт. Үч адамды жек көрөт. Алла сүйгөн үч кишиге келе турган болсок:*

*Кембагал адам бир жамаатка келет, ортодогу жакындыктан эмес, жалгыз гана Алланын атынан алардан бир нерсе сурайт. Каалаганы берилбейт. Ошол кезде жамааттын ичинен бир пенде тымызын артка чегинип эч кимге билгизбей кембагалдын суранычын орундатат. Ал ушунчалык сактык менен жашырып бергендиктен, анын кайырымын бир Алла жана алган адам гана билет.*

*Экинчи адам тууралуу. Бир жамаат сапар тартып жолдо барат. Түнү бою жол жүрүшөт. Чаалыгып чарчашат. Уйку ошо кезде алар үчүн бүт нерседен кымбат болуп көрүнөт. Тыныгуу үчүн баары сулап калышат. Бирок жамааттын ичинен бир гана адам мунажат кылып, Мага жалбарат, аяттарымды окуйт.*

*Ал эми үчүнчүсүнө келсек, Бир жаран казатка катышат. Душман менен беттешип, натыйжада көбү бүлгүнгө учурайт. Бул адам ошого карабай алга жылып, өлгөнгө чейин баатырларча согушат.*

*Зинага барган улгайган адамды, текебер кембагалды жана карөзгөй байды Алла жек көрөт»* (Тирмизи, Жаннат, 25/2568; Насаи, Закат, 75).

***

Азирети Алинин айтуусуна караганда Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деген:

*«-Бейиште бир канча кооз имарат бар. Алардын ичи сыртынан, сырты ичинен даана көрүнүп турат»* Муну уккан тоолук карапайым арап ордунан туруп суроо узатат:

-Оо Пайгамбарым! Сиз айткан кооз имараттар кимдер үчүн?

*«Ал имараттар сөздү таптап жагымдуу сүйлөгөн, таттуу тилдүү, (кайырым кылып) тамак жедирген, такай орозо кармаган жана элдин баары уктап жаткан кезде уйкудан туруп Алла үчүн намаз окугандар үчүн»* (Тирмизи, Бирр, 53/1984).

***

Көсөмдөрдүн көсөмү ардактуу устат Махмуд Сами Рамазануулунун марифатуллах жана кулпенделик жолдогу ахлактуулугу менен асыресе түнкүсүн ибадатчылдыгын маркум устатыбыз Муса мырза минтип эскерген:

Махмуд Сами Рамазануулунун нурлуу жүзү ар убак күлүмсүрөп турганына карабастан, руханиятка көлкүгөн жандүйнөсү жашык болчу, көп ыйлар эле. Заалымдардын колунан мусулман үммөттүн кутулуп кетиши үчүн Жаратканга мунажат кылып көз жаш төкчү. Күнөөкөрдүн кутулушу, кечирилиши үчүн ыйлап, жашын ичине катчу. Кубулжутуп Куран окулган кезде чындилден укчу, анда да салаалаган көз жашы бетин жууп турчу. Арийне ажылык мезгилинде Меккеден Мединага баратып шериктери унаада уктап жаткан маалда көзүнөн жаштын чертилгенин айдын жарыгында байкап калар элек. Ажайып сулуу ушул көрүнүштү адабиятчылар да, акындар да киши моокумун кандыра көркөмдөп айтып бере албаса керек...»

***

Маркум атам Мусанын түнкү ибадаттарга болгон ынтызарлыгы, ашык жандын сүйгөнү менен жолугушуу саатын самаганына окшоп кетер эле. Саламаттыгы начарлап, абалы оорлошуп, кыйналып турган кездерде да ынтызарлыгынан жазбады, ошентип дайыма Теңирий махабаттын сересинде болду. Салматтыгына чара катары көзүнөн амалат (операция) болду. Наркозу тарап ойгонору менен саатты сурады:

-Ата саат үч болду! дедим.

-Түнкү ибадат өтө маанилүү. Калтырууга болбос! деп жанындагылардын жардамы менен туруп таяммум алып, кыйналып жатканын унутуп калгансып, жүрөгүн Аллага багыттап, руханий лаззатты татып ымдоо жолу менен эки ирекет тахажжут намазын окуду. Намаздан кийин дайымкысындай зикир чалып Алланы көпкө аруулап олтуруптур. Атам мына ушул суктанарлык абалы менен бизге кудум:

**«Коркуу жана үмүт менен Жаратканга жалбаруу үчүн жанын төшөктөн бөлүшөт. Биз ыроологон ырыскыдан Алла жолуна сарпташат»** (Сажда, 16) деген аяттын купуя сырын аңдатып жаткандай ибараттап жатты.

***

Бир адам Ибрахим бин Атхамга суроо салат:

-Түнкү ибадаттарга тура албай жүрөм, мага пайдалуу чара үйрөт.

-Күндүзү Аллага күнөөкөр болбо; түнү Ал сени Өз алдына тургузат. Түнү Анын алдына чыгуунун өзү эле эң улуу шарапат. Күнөөкөрлөр бул шарапаттан куру калышат! деп жооп алат.

***

Түнкү ибадаттар денени жана руханиятты айыктырууда эң таасирлүү зарылдыктын бири болуп саналат[62]. Дартка дабаа болот, денеге күч кубат, рухка аруулук жана шык жаратат. Төмөнкү окуялар мына ушу айтылгандарды кашкайта тастыктап келет:

Ярмук айкашы күнү. Эки колдун аралыгы бир кыйла бар. Рим түмөндөрүн жетектеп келген аскербашы мусулмандардын ал-күчүн байкап келүү үчүн колунан бир арапты тыңчылыкка жөнөтөт. Керектүү маалыматты билип кайткан тыңчы суроолорго төмөнкүчө жооп берет:

-Алар түнү ибадатчыл, күндүзү чаалыкпас эл!..

Тыңчынын аныктамасын уккан аскербашы болбойт деген таризде баш чайкап:

-Эгер туура айтып жатсаң алар менен жер бетинде беттешүүгө караганда жер астына кирип кетүү дагы да кайырлуу [63]

***

Согуш майданында эч бир душман сахабаларга тең келе алчу эмес экен. Ошондой айкаштардын биринде мусулмандардан жеңилген Рим өкүмдары бүлгүнгө учураган аскерлерине кыжырланат:

-Убал жок силерге! Ушу бет келген бир ууч коомдон жеңилдиңерби?! Алар деле силер сыяктуу адам эмеспи?!

-Ооба адам дейт ансыз да алсырап турган кол башын жерге салып.

-Айкаштан алдың сан жагынан кайсы тарап көп эле?!

-Урматуу падышам, аныгын айта турган болсок биз алардан он эсе көп элек.

-Андай болсо ар бир беттешүүдө эмнеликтен жеңилип калып жатасыңар, же атайылаппы?!

-Анткени алар түндү ибадат менен өткөрүп, күндүздүн күнү орозо кармашат экен. Берген убаданы так аткарып, жакшылыкты буйруп, жамандыкка тыюу салып, кайгы-муңду, кубаныч-жыргалды, жадакалса алдына келген тамагын да тең бөлүшүп жешет экен... деди, мамлекеттин улгайган билерманы.

Жоопко чындап ынанган Геракл:

-Сен туура айттың деди[64].

***

Жыйынтыктап айтканда, Кудайдын бардык куттуу түнү аң-сезим менен жүрөк тунарчу, туюм менен зээн курчуй турган, эстутум кубат алчу, заттык жана рухий жолдо

алгалоо нары жеңил, нары ыкчам жүзөгө аша турган адаттан тыш мезгил болуп саналат. Жоопкерчиликтүү озуйпаны моюндагандар үчүн, жана күндүзгү ийгиликти багынттууну самагандар үчүн караңгы түн табылгыс мүмкүнчүлүк. Коомчулуктун жыргал турмушу үчүн деп жанүрөгөн такыбаа, нары камкор жана кыраакы инсандар үчүн бул учур адамдык касиетти түптөө, өнүктүрүү жана бекемдөөнүн мезгили. Түн жымжырттыгынын табигый көзөл көрүнүшүнүн акыйкат сырлары таңшоокумун ибадат, зикир менен тосуп, түпкү маңызга ой жүгүртө алган салих мусулмандарга айкындалат. Ушундай улуу сырлардын жандырмагын тааныган даанышман пенденин жандүйнөсү изги касиеттер менен сугарылып, көк менен жердин аралыгынчалык кеңийт.

**Оо Жараткан Алла! Ушу кыска өмүрдө эчелеген касиеттүү түндү кайдыгер өткөрүүдөн, убакытты ысырапка учуратуудан, аттиң дедирген зыяндан сакта! Түндүн сан жеткис акыйкат сырынын жандырмагын билдире көр бизге! Өтөлгөн түндүн берекелүү жамгыры менен жандүйнөбүздү жазга айлант! Бир түнгө тете саналган бул дүйнөдө Өзүңдүн ыраазылыгыңа татыган кул болууну, кыяматтын таңында Сага ашык болгон абалда күлүмсүрөп турууну баарыбызга насип кыл!...**

**Оомийн!..**

### Г. Дуба жана мунажат

Алланын Кудурети алдында алсыздыгын мойнуна алып, чындап сүйгөнүн, баш ийип таазим кыларын жүрөктөн шыбырап, Андан жакшылык, жардам тилөө дуба деп аталарын билбеген мусулман жок болсо керек. Дубанын мазмунундагы алсыздыкты моюнга алып, Улуу Күчкө башкалкалаганын айтуу жалгыз Жаратканды н ырайымына корголонуунун жышааны болгондуктан **Мунажат** динде олуттуу мааниге ээ.

Адампенде мунажатын сөз менен эле айтпастан жүрөк менен да тастыкташы керек. Дуба кылып жаткан учурда пенденин коркуу жана үмүт сезими жанып турушу кажет. Бүт тулку бой, жандил менен берилүү шарт. Асыресе, айтылган дуба жүрөктүн өзүнөн чыгышы керек. Дубада камтылган маанилерге жараша жүрөктө да арзуу катылуу болуш керек. Эгер бир күнөөнүн кечирилишин тилеп дуба кылынып жаткан болсо, ал күнөөнү экинчи ирет кайталабаганга сөз берүү, өз эркине күч-кайрат тилөө зарыл. Мавляна олуя мындай деген:

«Көз жашты агызып, бушаймандыкка буулуккан жүрөк менен дуба кыл, тооба кыл! Анткени гүл атпай күнөстүү жана нымдуу жерде ачылат!»

Момун пенде Кудайдын кулу катары өмүр бою Аллага жалбарып жашашы кажет. Чыныгы диний тарбия дуба кылууну жашоонун эрежеси катары адамбаласына үйрөтүүнү, көнүктүрүүнү максат кылат. Анткени дуба - киши жүрөгүнүн ачкычы. Кулпусу ачылган жүрөк Аллага карай талпынат, бийиктерге умтулат, тазарат, арууланат.

**«Эгер пенделерим сенден Мен тууралуу сурашса** (билип коюшсун): **«Мен аларга абдан жакынмын. Мага дуба кылгандардын дубасын кабыл кылам»** (Бакара, 186).

Дуба канчалык көп кайталанган сайын момун пенденин рухуна сиңет, адамдык сапатын изгиликке жылоолойт, натыйжада эң мыкты адатка айланат. Мына ошо себептен улуу инсандар, белгилүү динаятчылар жана олуялардын жандүйнөсү ар дайым дуба кылуу менен жашап келет.

Оболу өз алсыздыгыбызды, кемчилигибизди жана жасаган күнөөлөрдү моюнга алуу менен дубаны баштоо тилектин кабыл болушуна, тактап айтканда Жараткан ырайымынын, мээриминин жана жардамынын келишине жол ачат.

Өз өмүрүнүн бейпил кезинде болсун, тайгак ашуу, тар кечүүнү башка салган кыйын-кысталыш кезеңинде болсун, дуба кылууну таалим эткен кутман Пайгамбар... Буту

шишип кеткенине карабай көз жаш төгүп, намазынын соңунда алсыздыгын моюндап, көзү өткөнчө үммөтү үчүн Жараткан Кудуретке жалбарган. Ал маңыздуу дубаларды жактыргандыктан кыска-нуска бата кылчу экен.[65]

*«Кулпендн сажда абалында Жараткан Аллага жакындап барат. Андыктан саждага баш койгон маалда көп дуба кылганга аракет жасагыла!»* деген кеңешин айткан (Муслим, Салат, 215).

Момун пенде диндештеринин, кембагалдардын, сыркоо жана муктаж адамдардын батасын ала жүргөнү жакшы. Ошондой эле жеке өзү үчүн эле сурана бербестен узактагы бардык диндештеринин амандыгын, саламаттыгын, бейпилдигин жана башка муктаждыктарын тилеп дуба кылганы да жакшы жөрөлгө.

*«Бир момун мусулмандын башка бир момун мусулманга узактан тилеген дубасынан бачым кабылданган дуба жок»* (Тирмизи, Бирр, 50/1980) деген хадис айтылган.

Мавляна олуя мындай деген:

«Сен бар мал-мүлкүңдү, жакшылыгыңды кайырым кылып, киши көңүлүн ал! Ошо көңүлдүн дубасы мазарда да, көөдөй караңгы түндө да сага нур болуп жарыгын чачсын!..»

***Изгилик элестери***

**«-Алла Таала силер каалагандан сан миң эсе берешен»** (Тирмизи, Даават, 115/3573; Ахмад, III, 18).

Чын дилден тиленген дубаны Алла четке какпайт. Бирок чын дилден берилүүгө карабастан, тээ алмусакта жазылган тагдырга төп келбеген айрым тилектер кабылданбайт. Ошентсе да, кулпенде үмүтсүз каңгып кетпей, талыкпай дуба кыла бериши кажет. Дубанын жообунун кечигишин же такыр эле берилбешин буйруса акыретте берилет деп үмүт үзбөө мусулмандык сапат.

**«... Менден сурагыла, дубаңарды кабылдайын...»** (ал-Му-мин, 60) деп айтылат Ыйык Куранда.

*«Пенде күнөө саналган же болбосо тууганы менен араздашууга жол ачкан нерсени тилебесе, же ашыкпаса дубасы кабыл боло берет».* Бул хидистеги «шашылуу» дегенге Алланын Элчиси минтип түшүндүрмө берген:

*«Пенде (маселен): Талыкпай дуба кылып эле келе жатам, бирок Раббим тилегимди кабыл кылган жок» деп салат. Тилегинин дароо кабылданбашы себептүү дуба кылбай койот, мына ошо кезде пенде ашыккан болот»* (Муслим, Зикир, 92).

Маселен, Закарийя *(алейхис салам)* динди бекемдөө максатында: **«Раббим! Мени туяксыз калтырба!»** (Анбия, 92) деп перзент тилеген. Үмүт үзгөн эмес. Тажабай тилегени кырк жылдан кийин берилген[66]. Уулу Яхя *(алейхис салам)* эр жеткенде пайгамбарлык милдетти аркалаган.

***

Алла Элчиси бир адамдын намаздан кийин салават-салам айтпай дуба кылганын байкап калат да:

*«-Бул киши шашылып койду»* деди. Ал адамды жанына чакырып:

*«-Кимиңер дуба кыла турган болсоңор, оболу хамд айтып Алла Тааланы алкасын, андан соң мага салават-салам айтсын, андан ары каалагандай дуба кылсын»* деп бүтүн үммөтүнө эскертүү айткан (Тирмизи, Даават, 64/3477).

***

Башта айтылып кеткендей, Ардактуу Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мейли көзүнчө болсун, мейли көзү жокто болсун диндеш бирбоору үчүн дуба кыла жүрүүнү жаамы мусулманга осуяттаган. Умра кылуу үчүн уруксат сурап кирген Азирети Умардан:

*«-Тууган! Дубаңа бизди да кошуп кой, унута көрбө!»* деп өтүнгөн. (Тирмизи, Даават, 109/3562)

Ушунчалык сыпайы өтүнүчкө жан алы калбай кубанган Азирети Умар өзүнүн ошондогу абалын минтип эскерген:

«Алланын Элчисинин ушул сөзү үчүн мага бүт дүнүйө берилсе да мынчалык сүйүнбөйт элем» (Абу Давуд, Витир, 23/1498).

Сүйүктүү Пайгамбарыбыздын дагы бир хадиси:

*«Мусулмандын узактагы диндеш тууганы үчүн тилеген дубасы кабыл болот. Бир адам диндеш тууганына жакшылык тилеп дуба кылган сайын, жанындагы милдеттендирилген периште «Алла дубаңды кабыл кылсын, суралган нерселерди сага да ыроолосун!»* деп бата тилейт» (Муслим, Зикир, 87, 88; Ибн-и Мажа, Манасик, 5).

Демек, биз мусулман боордошторубуз үчүн дуба кылып, ошол эле учурда биз үчүн дуба кыла жүрүүнү алардан өтүнгөнүбүз дурус иш.

***

Ушу чалкеш заманда такыбаалык сапатка муктаждык өтө күч болуп тургандыктан, Алладан көбүнесе такыбаалык тилегенибиз жакшы. Күндөрдүн биринде Жаратылыш Нуруна *(саллаллаху алейхи васаллам)* бир адам келет:

-Пайгамбарым! Сапарга аттанып жаттым эле, мага ак батаңызды берип койсоңуз!

*-Алла сага такыбаалыкты насип этсин!*

-Дагы тилек айта түшүңүз.

*-Алла күнөөңдү кечирсин!*

-Ата-энем сага курман, Пайгамбарым! Сураныч дагы бираз!

*-Бутуң баскан жердин баарына жакшылык жасоого Алла жолуңду ачсын!* (Тирмизи, Даават, 44/3444).

***

Жаратылыш Нуру *(саллаллаху алейхи васаллам)* күндөрдүн биринде:

**«Эгем буттар көптөгөн элди адаштырды. Ким мени ээрчисе ал менден...»** (Ибрахим, 36)

**«Эгер Сен аларды азаптасаң, алар сенин пенделериң. Эгер кечирсең, аныгында, Сен-Мартабалуу, Даанышмансың!»** деген аяттарды окуп болгон соң алакан жайып: *«Оо Жараткан! Үммөтүмдү корго, үммөтүмө ырайым кыл!»* деп ыйлай-ыйлай дуба кылды. Буга күбө болгон Кудай Таала:

*«-Жабраил! Раббиң бүт нерсени билет (адамдар да билсин үчүн) эмне үчүн ыйлап жатканын сурап кел» деп буйруду.*

Келген периштеге, үммөтү үчүн сарсанаага батып ыйлаганын айтты. (Кайтып барып кабарды маалымдаган периштеге):

*«-Жабраил! «Үммөтүң тууралуу сени кубантабыз, эч качан капалантпайбыз» деген сүйүнчүнү тез жеткир» деп кайра чаптырат»* (Муслим, Иман, 346).

Окуяда баяндалгандай, Сүйүктүү Пайгамбарыбыз үммөтү үчүн үзүлүп түшкөн мээримдүү жан болгон. А биз болсо мусулман катары айтылган хадистердин маанисин жакшылап аңдап көрүп, ага канчалык деңгээлде сүйүү бапестегенибизди жана сүйүүбүздүн далили катары анын сүннөтүн адеп-ахлагыбызга канчалык даражада сиңире алганыбызды, анын кишилик бийик сапатынан канчалык үлүш алганыбызды талдап көрсөк.

***

Ибн-и Аббастын *(Алла ага ыраазы болсун)* айтуусуна караганда Алланын Ардактуу Элчиси түнкү намаздан кийин минтип дуба кылган:

*«Кудуретиңден айланайын Кудай Таалам! Улуу даргөйүңдөн чалкыган мээрим тилейм, аны менен жүрөгүмө хидаят, ишиме ыраатуулук, ирээтсиз тарабыма тыкандык, ичиме толукшуган ыйман, өмүрүмө пайдалуу амал, амалыма тазалык жана ыкласмандык бер. Өз ыраазылыгыңа төп келген багытты көрсөт, дидарлашканга дос тартуула, түркүн жамандыктан сакта!*

*Оо Аллахым, мындан ары акааратка кайтпагыдай албууттанган күчтүү ыйман, майышкыс эрк багышта. Эки дүйнөдө тең даргөйүңдөгү барктуу мартабага жеткидей мээрим төк!*

*Алла Таалам! Сен бере турган өкүм кайра эле Сенин ырайымың менен жакшылыкка болсун! Пайдалуу пенделериңдин көпкө өмүр сүрдүр, душмандарга каршы бизге күч кубат бер!*

*Аллахым! Түшүнүгүм тайкы, амалым аз болгонуна карабай эки дүйнөлүк пайдалуу муктаждыкты Сенден сурайм! Мээримиңе муктажмын, алсыздыгыман Сага даттанып жатам.*

*Өтүмдүү өкүмү менен сан миң ишти орундаткан, жүрөктүн муктажыдыгын көрүп шыпаа сунган Раббим! Деңиздерди бири биринен бөлүп койгонуң сыяктуу мени менен тозок азабынын аралыгын бөлүп сал! Кыйроого, азабыңа кириптер кыла көрбө!*

*Оо Кудурет Кудай Таалам! Кулпенделериңден бирөө жарымына ыйгарылганы менен мен билбеген же ниет- каалоомдун сыртында калган жакшылыгың болсо, же макулугуңдун бирөө жарымына Сен убада кылган өзгөчө кайырым болсо, дал ошол нерсени мага да тартуу этишиңди тилейм, Сага жалбарам, Өз жоомарттыгың менен мага ошону тартуу кыл!*

*Куран өңдүү, дин өңдүү кубаттуу аркандын жана туура жолдун Ээси саналган Кудай Таалам! Кыямат күнүндө мени тозогуңа сала көрбө! Тозокту Сен каапырлар үчүн жаратkансың. Кыяматтын артынан келе турган түбөлүктүүлүк күнүндө алдыңа барган мукаррабийн периштелер менен, тирүүлүктө рукууга барып, Сага талыкпай сажда кылган жана акырет азыгын белендеген пенделер менен чогуу бейишти тилейм Сенден! Сен чексиз мээримдин Ээсисиң! Сен чалкыган сүйүүнүн Ээсисиң! Каалаган нерсени Сен гана жасай аласың!*

*Оо Кудайым! Бизди туура жолдон адаштырба, туура жолдун жолбашчысы кыл! Сени сүйгөн жанды сезим менен сүйөбүз. Сага каршы чыккан жанга Сенин каарыңа калгандыгы үчүн душманбыз.*

*Кудуретиңден айланайын Кудай Таалам! Пенделериңдин Сага жалбарып жатканын көрүп турасың. Мээрим чалкыган берешендигиң менен кабылдоо Сенин ишиң. Бул биздин кайрат. Таянчыбыз жалгыз Сенсиң!*

*Аллахым! жүрөгүмө, мүрзөмө, алды-артыма, оң-солума, асты-үстүмө, кулагыма, көзүмө, чачыма, териме, этиме, каныма, жаныма, сөөгүмө нур агыз!*

*Нурумду арттыр, (сөзүмдүн баарына үзүр катары) нур багышта, (акылыма келбеген же унутта калган сөздү айтуу үчүн) нур багышта!*

*Ызаатка чулганган, аны желек өңдүү желбиреткен Алланы аруулайм! Улуулукка чулганган жана бул себептен кулпенделерине түгөнгүс сый тартуу эткен Алланы аруулайм! Чексиз нематтардын Ээсин аруулайм! Зобололуу, нары жоомарт Алланы аруулайм! Даңазалуу камкор Алланы аруулайм. Жаамы өксүк сыпаттардан Алла аруу!»* (Тирмизи, Даават, 30/3419).

***

Бир жолу кургакчылык кууратып жиберди деген мааниде көпчүлүк тарабынан Кутман Пайгамбарыбызга даттануу келет. Алла Элчиси жума, айт жана жаназа намаздары

окулган майданга бир минбар курууну буйруйт. Көпчүлүктүн кайсы күнү майданга жыйналары да белгиленет. Белгиленген күнү күндүн кызылы чыгыш тараптан эми эми байкала баштаган маалда улуу жолбашчы майданга келип минбарга отурат. Алланы улуктады, даңазалады, алкап, ыраазылык айтты да:

*«Силер мамлекетиңердин кургакчылыкка дуушар болгонун, жамгырдын өз убагында жаабай кечигип жатышын даттанып жатасыңар. Улуу Алла силерди Өзүнө жалбарышыңарды буйруду. Асыресе дубаңарды кабылдай турганын убада кылды»* деген соң минтип дуба кылды:

*«Алкыш ааламдардын Ээсине гана таандык. Ал Мээримдүү жана Ырайымдуу. Алладан башка кудай жок. Ал акырет күнүнүн ээси. Ал каалаганын жасоого кудуреттүү. Оо Жараткан! Сыйынууга жападан жалгыз Сен гана татыктуусуң! Сен бүтүндөй мүлктүн Ээсисиң, байсың, биз кембагалбыз. Үстүбүзгө жамгыр жаадыр. Жамгырың менен бизге күч-кубат бер. Белгилүү убакытка чейин аны бизге ырыскы эт!»*

Ушуну айткандан кийин колун жогору көтөрдү. Андан соң артына бурулуп сырткы желегин тескери кылып кийди. Колун кайра көтөрдү. Кыйладан кийин элге кайрылды. Минбардан түшүп эки ирекет намаз окуду. Алла Таала дал ошол маалда булуттарды жөнөттү. Көк бетин түрмөктөлгөн булут каптады. Күн күркүрөп, чагылган чартылдап, жамгыр жаай баштады. Азирети Пайгамбарыбыз али мечитке кайта электе көчө шарылдап сууга толду. Жамгырга чыланган жамааттын уруксат болсо эле паанага качкыдай болуп турган абалын көрүп мыйыгынан жылмайган Пайгамбар:

*«Алланын бүт нерсеге кудуреттүү экенине күбөлүк берем, мен Алланын кулумун жана Элчисимин»* деди (Абу Давуд, Истиска, 2/1173).

Сүйүктүү Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* Жараткандан жамгыр тилеп «Истиска Намазын» окуган. Дубасынын кабыл кылынышы үчүн нафил намаз менен тавассул жасаган.

***

Бул окуяны Азирети Умар *(Алла ага ыраазы болсун)* баян эткен:

«Бадрдагы беттешүү мезгилине аз убакыт калган. Дин душмандарынын саны миң киши болсо, мусулмандардын саны үч жүз он үч кишиге араң жетет. Бир нерсени боолгогонсуган Пайгамбар кыбылага жүз буруп, дуба кылуу үчүн алакан жайып мындай деди:

*«Оо Жараткан Аллахым! Мага берген убадаңды орундатчу кез келди! Аллахым! Жеңишти бизге буйру! Оо Аллахым! Эгер ушу бир ууч Ислам коомун кыйроого учураттың дегиче Сага ибадат кыла турган жан калбайт жер бетинде!»*

Тилегин кайталап колун улам бийикке көтөрдү, желбегей жамынган чепкени ийнинен түштү. Абу Бакр эки аттап жетип чепкенди жерден ала коюп ийинине жаба койду да:

-Пайгамбарым! Ушу таптагы жалбарышың жетиштүү деп ойлойм. Сага берген убадасын Алла сөзсүз орундатат деп шыбырады.

Көп өтпөй Ааламдардын Ээси төмөнкү аятты жиберди:

**«Силер Эгеңерден жардам сураган учурда Ал силерге жооп кылып: «Акыйкатта, Мен силерди сап-сап болгон миңдеген периштелер менен колдойм** (деди)» (Анфал, 9).

Убада кылынгандай Алла Таала ошол күнү момун мусулмандарга периштелери менен күч-кубат болуп, жеңишти ыйгарды» (Муслим, Жихат, 58; Бухари, Магази, 4).

***

Абу Мылак *(Алла ага ыраазы болсун)* аттуу сахаба бар эле. Бул киши башкалар менен келишим түзүп соода-сатык ишин орток жүргүзчү. Адамдык сапаты жогору, нары такыба пенде болгон дешет. Күндөрдүн биринде бул сахаба соодагерчилик максат менен сапарга аттанат. Кыйла жол арбытып бөксө колотторду аралап өтүп, чоң өзөнгө кире берген жерден куралданган каракчы тосот.

-Болгон дүнүйөңдүн баарын чыгар, болбосо, өлтүрөм!.

-Максатың ушу буюмдарды алуу болсо, мына ал!

-Дүнүйөң ансыз деле меники болот, сени да өлтүрүшүм керек.

-Андай ниетиң болсо, мага бираз мөөнөт бер намаз окуп алайын.

-Өлүмгө ыраазылыгың болсо, каалагандай окуп ал! дейт, көзү канталаган каракчы.

Абу Мылак намаз окуп болгон соң Жаратканга жалбарды:

«Жандүйнөнүн сүйүктүүсү! Бийик Арыштын Ээси! Каалаганын орундата алган Улуу Аллахым! Чексиз зоболоңдун, ченемсиз Өкүмдарлыгыңдын жана Арышыңды каптап турган нуруңдун урматы үчүн мени ушу каракчынын жамандыгынан сакта! Жардамга жароокер Аллахым, мага Өзүң жар боло көр!»

Сахаба ушул дубаны үчүнчү жолу кайталап, аягына чыгарып калган. Аңгыча кайыптан пайда боло калган атчан аскер чаап келип, каракчынын көкүрөгүнө найза матырат.

Алланын ырайымы менен аман калган сахаба атчанга суроо салат:

-Сени кимсиң? Алла сенин арачылыгың менен мени куткарды!

-Мен асмандын төртүнчү кабатынан келген жанмын. Алгачкы дубаны айтканыңда асман каалгаларынын кычыраганын кулагым чалды. Экинчи ирет кайталаганыңда асмандагы элдин чуру-чуу түшкөнүнө күбө болдум. Дуба үчүнчү ирет кайталанганда «Башына мүшкүл түшкөн бир пенде дуба кылып жатат!» деген добуш келди кулагыма. Угаарым менен каракчыны өлтүрүүгө мени дайындашын сурандым Алладан. Арзуум кабылданды. Кыска убакыттын ичинде алдыңа келип олтурам. Каатчылыкта болсун, жайчылыкта болсун, мейли кыйын-кысталыш кезеңде болсун, жакшылап даарат алган соң төрт ирекет намаз окуп, мына ушул дубаны айтып, Жаратканга жалбарган пенденин тилеги сөзсүз орундалат» деди аскер периште (Ибн-и Хажар, ал-Исаба, IV, 182).

***

Умму Салама Азирети Айша энеден сураган:

-Момундардын энеси! Сенин жаныңда болгон учурларда Алла Элчиси көбүнчө эмне деп дуба кылар эле?

Уга берип кулакка куюлуп, дилге жат болуп калган дубаны таалайлуу эне төмөнкүдөй кылып айтып берген:

*«Жүрөктү улам бир абалдан бир абалга кубулткан Аллахым! Жүрөгүмө Өз диниңди бек орнот!»* (Тирмизи, Даават, 89/3522; Ахмад, IV, 182, VI, 91).

***

Сүйүктүү Пайгамбарыбыз үммөтүнүн дин Исламга бек болуп, адашып жүргөндөрдүн туура жолго келишин тилеп далай, далай дуба кылган. Ал Йемен калкына жакшылык тилеп: *«Аллахым! Алардын жүрөгүн* Ак динге чакырып жүргөн Азирети Мухаммадды *бизге багытта!»* (Тирмизи, Манакыб, 71/3934) деп бата кылган. Таифтин эли ташбараңга алып, акаарат айтып, азаптаган. Аз келгенсип Улуу Көчтүн тогузунчу жылына чейин катуу тирешип мусулмандарга олуттуу зыян тарттырган. Алла Элчиси ошого карабай *«Оо Жараткан! Таифтиктерге туура жолду Өзүң багышта! Аларды бизге багытта!»* деп жалбарган (Ибн-и Хишам, IV, 134; Тирмизи, Манакыб, 73/3942).

Азирети Али Йеменге казы болуп дыйындалат. Дайындаларын го дайындалат. Бирок бул жоопкерчиликтүү милдетти орундата аламбы, же аткара албай адамдын акы-укугун зыянга учуратамбы деп уйгу-туйгу ойго жанчылып, сарсанаа болгон сахабаны байкап калган кыраакы Пайгамбар  анын көкүрөгүнө колун коюп ак батасын берет:

*«-Аллахым! Бул азаматтын жүрөгүн тууралыкка жылооло, чындыкка тилин бек байла».*

Андан кийинки абалды Азирети Али минтип эскерген:

«Пайгамбарымдын ак батасын алганымдан кийин эки адамдын ортосундагы түйүндүү маселеге өкүм чыгарууда эч убакта арсар ойго бөгөлбөдүм» (Ибн-и Мажа, Ахкам, 1).

***

Ажылык мезгил. Бир колу менен төөсүнүн чылбырын кармап, бир колун жогору көтөргөн Алла Элчиси вакфада кулчулуктун жана рухий жашоонун зарылдыгын туюнтуп көпкө дуба кылган. Төмөндөгү дуба ошондон үзүндү:

*«Оо Жараткан! Тилим жакыр болсо да Сен Өзүң буйругандай Сага сансыз алкыш айтам! Оо Аллахым! Мен окуган намаз, ибадат, дегеле тирүүлүгүм жана өлүмүм жалгыз Өзүң үчүн! Сага кайтабыз!*

*Кабыр азабынан, көөдөнгө наздуу шыбыраган азгырыктан, иштин артка кетишинен сакта, Сага башкалкалайм! Оо Аллахым! Бороон-чапкын апаатынан сакта!*

*Аллахым! Көзүмө, кулагыма, жүрөгүмө нур агыз! Аллахым, көөдөнүмдү кеңейт! Ишиме ийгилик бер! Катуу дарттан, кокус келип башка түшкөн азабыңдан, каарыңдан кайра Өзүңө башкалкалайм! Оо Аллахым! Мени анык Туура жолуңа сал! Өтүмүшүмдү кечир, келечектеги өксүгүмдү кечир!*

*Даражаны көтөргөн, берекени жаадырган, жер-асманды жараткан Кудуреттүү Аллахым! Түрдүү тилдер түрдүүчө үн салып Сага карай агылууда, Сенден тилеп, Сенден талап кылууда! Ушу сынак дүйнөдө адамзат мени унутса, мени Сен эсте!*

*Сөзүмдү угуп, турган жеримди көзөмөлдөп, көмүскөдө, ачыкта эмнем болсо баарын көрүп турасын! Ишимдин эч бири сага купуя эмес. Мен бир алсыз, аргасыз пендемин, Сенден жардам сурайм, сактык тилейм! Коркуп турам, өксүгүмдү моюнга алам! Бир аргасыз пенде Сенден эмне тилесе мен да ошону тилейм! Күнөөкөр пенде Сага кандай жалбарса, мен да Сага ошондой жалбарам! Улуулугуңдун алдында баш ийип, Сен үчүн көз жашын агызган, Сенин ыраазылыгың үчүн бүт мүлкүн арнаган, Сен үчүн жүзүн топуракка сүргөн пендең Сага кантип дуба кылган болсо, мен да ошентип дуба кылып турам! Аллахым! Тилегимди кабылда, куру калтыра көрбө! Мага ырайым кыл, берешен бол!»*[67]

Мына, эч бир күнөөсү жок Азирети Мухаммаддын көөдөнүнүн табы, чын ыкластан чыккан нуска тилек...

***

«Оо Жараткан! Сенин алдыңда ким өзүн мактай алат? Кудуретиңден айланайын Кудай Таалам! Тилим күнөөгө баткан, Менде ишке жарамдуу, туура алдыңа алпарчу ибадатым тайыз, мээримиңден үмүтүм зор, башка эч бир шапаатчым жок! Айыбымдын көптүгү себептүү алдыңдагы мартабам төмөндөдү, Андан улам кечирим тилегенге абийрим чыдабай турат. Бирок Сен айкөлдөрдүн Айкөлүсүң! Мээримиңе ылайыктуу болбосом да, мээримиң мени табаарында шек жок! Анткени Сенин ырайымың, мээримиң бүт ааламды кучагына алат, нары кенен! Оо Кудайым! Менин күнөөм канчалык чоң болгонуна карабастан, Сенин Айкөлдүүлүгүңдүн алдында кукумдөй эле кеп. Айкөл Аллахым күнөөлөрүмдү кечир!

Кудай Таалам! Сен жалгыз гана моюн сунган ыкласман кулпенделериңди кечире турган болсоң, күнөөкөрлөр кимге барып башкалкалайт! Раббим! Сен мээримиңди жана ырайымыңды жалгыз такыбаларга гана төгө турган болсоң, айыптуулар кимден жардам тилешет!

Мен Сага ар дайым муктажмын! А Сен мага эч качан жана эч кандай муктаж эмессиң! Жаратуучум катары мени Сен гана кечире аласың! Мени ушу турган жеримден бардык муктаждыгымды орундат, тилегимди кабылда, максат-муратыма жеткир!

Самаганды тилегине жеткирген жана бүт мүлктүн Ээси Аллахым! Унчукпай турган адампенденин дилиндеги ой-санаасын, мүдөө-максатын таамай билген Аллахым! Өзүнөн башка жар болгудай эч бир теңдеши да, шериги да жок Аллахым! Өзүнөн башка коркууга жана жаратууга татыктуу теңдеши жок Аллахым! Жандап жүргөн вазири, каалга тосор паракор күзөтчүсү жок Аллахым! Каалоо-тилек оожалган сайын берешендиги арткан, муктаждык өскөн сайын жоомарттыгы арбыган Аллахым! Оо Кудурет Кудай Таалам! Сен мейман тандабайсың! Баарын тегиз колдойсуң, жөлөп-тайайсың! Биз Сенин коногуңбуз! Бейишиңде конокто бизди!

Оо Аллахым! Ар бир тайпага белек, тилегенге тартуу этип, зыяратчыңдын баарын сыйлап келесиң. Cооп үмүт кылгандарга сообуңду аябадың! Биз чогулуп Сенин Ыйык Үйүңө келип олтурабыз! Куттуу жайда вакфага турдук! Ушул ыйык жердин баарын басып өттүк. Cооп табууну, акыбет, үзүр көрүүнү максат кылып келдик. Үмүтүбүздү куру кайтара көрбө Аллахым!»[68] деп тээ өткөн кылымдардагы салих момундар дуба кылган экен.

***

Абу Умама *(Алла ага ыраазы болсун)* мындай деген:

Алланын Элчиси көптөгөн маанилүү дубаларды окучу эле. Бирок биз алардын бирөөн дагы жаттап калган эмес экенбиз. Акырында өзүнө кайрылдык:

-Сиз көптөгөн дубаларды окуп келесиз. Биз алардын эч бирин жаттай албадык. Биздин ынтаалуулугубузга ыраазы болгон Алла Элчиси буларды айтты:

*«-Ошолордун баарын ичине камтыган бир дуба үйрөтөйүнбү силерге? Мындай деп айтасыңар:*

*Аллахым! Мухаммад Пайгамбардын Сенден сураган тилегин биз да тилейбиз. Мухаммад Пайгамбар башкалкалаган жамандыктын түрүнөн биз да Сага башкалкалайбыз! Жардамды Сенден гана күтүүгө болот. Адампендени эки дүйнөдө тең максат-муратына Сен гана жеткире аласың. Күнөөдөн кача ала турган күч, ибадат кыла ала турган кубат Сенин гана өкүмүң менен берилет!»* (Тирмизи, Даават, 88/3521).

***

Анастын айтуусуна караганда:

Алланын Элчиси күнөрдүн биринде бир оорулуу адамга зыяраттап барды. Абалын көрүп аяп кетти белем оорулууга суроо салды:

*-Алладан бир нерсе тилеген учуруң болду беле?*

-Ооба болгон. Аллахым! Акыретте бере турган жазаңды алдын ала ушу дүйнөдө эле бер! деп дуба кылчумун.

*Алла аруу! Буга сенин күчүң жетпейт, Андыктан:*

**«...Оо Жараткан! Бизге бул дүйнөдө да, акыретте да жакшылыгыңды бер. Тозок азабынан сактай көр!** (Бакара, 201) *деп дуба кылсаң болбойт беле».*

Адампенде Пайгамбар үйрөткөн дубаны айтып, Жараткандан жакшылык тилеп олтуруп шыпаа тапты акырында (Муслим, Зикир, 23; Тирмизи, Даават, 71/3487).

Тилек тилеп жаткан кезде Алладан эмне сурап жатканыбызга абай салып, дуба кылуунун эрежесине баш ийишибиз кажет. Алладан тилегенибиз, оболу ыймандын жана дененин саламаттыгы, аманчылык, пайдалуу жакшылык, ийгилик жана бактылуулук болушу зарыл.

***

Азирети Алинин айтуусуна караганда, бир мандикер келет:

-Карызга белчеден баттым. Төлөгүдөй эч нерсем жок, мага жардам бербесең болбойт! Карашы үмүттүү.

-Алланын Элчиси мага бир дуба үйрөткөн. Кааласаң сага ошону үйрөтүп койоюн. Аны таштабай окуган сайын Сабир тоосунчалык карызың болсо да кутулушуңа Алла жар болот. Муну такай айтып Алладан суран:

*«Аллахым! Мага адал ырыскы насип кыл, мени арамдан сакта! Берешендигиң менен Өзүңдөн башкага мени муктаж кыла көрбө!»* (Тирмизи, Даават, 110/3563).

***

1389-жылдын 8-августунда Султан I Мурат Худавендигар Косова өрөөнүнө кирет. Көз ачырбай сапырган туман аралашкан бороон Султанды тосуп алат. Туман ушунчалык коюу түшкөндүктөн беш-алты кадамдан аркы жак күңүрт тартып көрүнчүдөй эмес. Дал ошол түн Бараат кечеси болгондуктан Султан эки ирекет намаз окуган соң көз жаш агызып Жаратканга эреркеп минтип дуба кылат:

«Оо, Жараткан! Көз ачырбай боройлогон ушу бороон алсыз Мурат кулуңдун күнөөкөрлүгү себептүү чыккан болсо, анын айынын айыпсыз аскерлерди жазаландыра көрбө!.. Аллахым! Алар ушу жерге чейин жалгыз Сенин атыңды даңазалоо, Исламды жар салуу үчүн келишти!

Оо, Кудурет Кудайым! Мени ушу кезге чейин куру калтырган эмессиң. Тилеген дубамды ар дайым кабылдап келесиң! Сага мунажат кылып, кайрылып турам, тилегимди орундат. Жамгыр жаадыр, мобу кою туман тарасын. Каапырдын аскерлери менен ачык майданда беттешип быт-чытын чыгаралы!

Оо, Жараткан! Мүлктүн баары, мына бул жалдыраган кул дагы Сеники. Мен алсыз бир пендеңмин. Ниетимди да, купуя сырымды да Сен билесиң. Мал-мүлк олжолоо менин максатым эмес. Жалгыз Сенин ыраазылыгыңды табуу!

Аллахым! Менин артымдагы жер жайнаган аскерди каапырдын колуна салып бере көрбө, бүлгүнгө учуратпа! Бизге толук жеңишти тартуу эт, жаамы мусулман майрамдасын! Кааласаң алсыз Мурат кулуң ошол улук майрамдын курбаны болсун!

Атыңдан айланайын Аллахым! Дин үчүн дилгирленип жүрүшкө аттанган мусулмандардын кыйрашына мени себепчи кыла көрбө! Жардамыңды аяба, жеңишти багыштай көр! Мен ушу мусулман тайпасы үчүн курмандыкка жанымды багыштайм, мени шейиттердин катарына кошо көр!.. Ислам аскерлери үчүн рухумду берүүгө даярмын!.. Мени казатчы кылдың, мунуңа ыраазымын. Аягында ырайымыңа алып шейиттикти насип эт!... Оомийн!»

Мына ушундай нары калыс, нары аруу тилекти айтып болгон соң кадимкидей элжиреп Куран окуй баштады. Чай кайнамчалык убакыт өтпөй көк бетин булут каптап майда жамгыр дыбырай баштады. Косова өрөөнүн каптаган туман тарап, ышкырган бороон басылды. Бир топтон кийин күн чайыттай ачылып айкаш башталды. Сегиз саатка созулган чабыш мусулмандардын жеңиши менен аяктады.

Мурат хан айкаш жүргөн майданда жарадар болгондорго жардам көрсөтүп, шейиттерди аралап жүрүп жарат алган душмандын аскерине кез келет. Аскер ханды жандап жүргөндөргө аянычтуу жалбарат:

-Мени койо бергилечи! Хандын колун өөп мусулман болоюн!

Куулук-шумдукту билбеген ак дилдүү мусулмандар жолду ачат, жарадар душман тизелеп жылып колун өбүмүш болуп ай-буйга келбей коюнга каткан курч шамшарды журт атасынын көкүрөгүнө матырып-матырып алат. Хан Мураттын Алладан тилеген арзуусу дал ошол жерде кабылданып, шейиттердин катарында жер жазданат...

***

Жыйынтыктап айтканда, дуба-кулчулуктун, ибадаттын нагыз өзөгү десек туура болчудай. Анткени Алла алсыздыгын жандилден аңдап, алакан жая Өзүнө жалбарган, саждага баш коюп Өзүн аруулаган адамзааданын абалына кубанат, жактырат. Алла мына ошол себептен дубаны жээрип, өз акылына, өз күчүнө же башка нерселерге ишенген текебер адамды азапка салат, эсине келтирип койот.

«(Элчим): **Эгер өзүнөр жалбарбасаңар, кулчулук кылбасаңар, Раббим силердин эмнеңерге кам көрсүн?! деп айткын»** (Фуркан, 77).

Дуба-мээрим, ырайым каалгасынын ачкычы, момундун куралы, диндин тиреги, көк менен жердин нуру. Кимге дуба кылуу насип кылынган болсо, ага жакшылыктын, мээрим-ырайымдын, даанышмандыктын каалгасы ачылган болуп эсептелет. Кыйын-кысталышта, кайгы-касыретте тилеген тилегинин кабыл болушун самаган пенде молчулук-токчулукта, жайчылыкта болсун көп, көп дуба кылышы кажет. Тирүүлүккө канаат этип, ар дайым дуба менен жашагандардын руху - улуу рух.

### Д. Хушуу

Аллага болгон айныгыс, анык сүйүү менен коркуу сезиминин айкалыша жүрөктөн байыр алышы «Хушуу» деп аталат. Денедеги мүчө атпай бул сезимдерден таасирленип өз милдетин Куран менен сүннөттө буйрулгандай аткарышы хушууну баралына жеткирет.

Хушуу эки өңүттө өнүгөт. Негизги өзөгү жүрөктө, ал эми көрүнүшү денеде, мындайча айтканда хушуунун жүрөктөгү күчү денеге, мүчөлөрүнө чагылат. Жараткандын Улуулугунун, Кудуретинин алдында кулпенде өз алсыздыгын моюнга алып, напсини буйрукка баш ийдирип, изги адепти тутунуп, сый-урмат жана таазим этүү сезимин жандандыруу кеп оролундагы хушуунун жүрөккө таандык тарабын камтыйт. Мына ошол орошон сезимдер оожалып сырткы мүчөлөрдүн оңолушуна таасир берип, мүчөлөрдүн изгиликке, салабаттуулукка багыттанышы хушуунун экинчи тарабын камтыйт. Маселен, намаз окуп жатып көздү башка жака ойнотпой, сажда кыла турган жерге гана тигүү...

Өлчөлүү өмүрдүн жана буйрулган ибадаттардын хушуу сезиминин алкагында орундалышынын изги үлгүсүн Сүйүктүү Пайгамбарыбыздын жана анын кутман сахабаларынын турмуш жолунан көрүүгө болот. Өмүрдүн бар ойдуң-түзүн акырет деген акыйкаттан бөлүп карабаган Алла Элчиси асыресе ибадатта өлүм алдындагы рухий абалга сүңгүүнүн зарылдыгын баса белгилеп кеткен.

Сахабалардын бирөө Жаратылыш Нурунан *(саллаллаху алейхи васаллам)* кеңеш сурайт:

-Пайгамбарым, мага эң мыкты кеңешиңди айт, бирок кыска-нуска болсун!

*«Намазыңды өлүм алдындагы пенденин намазындай оку! Кечирим сурата турган кепти оозанба! Адамдардын колундагыга көз артпа!»* деп нускалайт Пайгамбар (Ибн-и Мажа, Зухд, 15; Ахмад, V, 412).

Ибадат качан рухий сергектик, хушуу жана балкып берилүү менен окулган чакта гана анык баага арзыйт. Сахабалар жана аларды изме из ээрчиген салих момундардын эң орчундуу артыкчылыгы мына ушундай жол менен жүрөктү кыябына келтиргендигинде жатат. Көп учурларда Абдулла бин Масуд жоро-жолдошторуна мындай деп айтар эле:

-Сахабаларга салыштырмалуу силер дагы да көп намаз окуйсуңар, кайратыңар алардан кыйла жандуу. Бирок силерге караганда алар дагы да шарапаттуу инсан бойдон калышты.

-Эмнеси менен алар бизден шарапаттуу деп эсептейсиз?

-Алар силерге салыштырмалуу дүнүйөгө өтө эле захит, өтө эле жупуну, а акыретке карата силерден да ынтызар, нары жандуу эле (Ибнул Жавзий, Сыфатус-Сафва, Бейрут 1979, I, 420).

Асыресе, намаз учурундагы хушуу ушунчалык зор мааниге ээ, анткени кыямат жана тозок азабынан кутулуу үчүн кулпенденин барар жолу мына ушул эшик аркылуу өтөт. Бул эреже Куранда кашкайып турганын эч ким тана албайт:

**«Чындыгында момундар ийгиликке жетишти.** (Анткен) **алар намазды коркуу** (хушуу) **менен окушат»** (Муминуун, 1-2).

Мусулманга намаз эрежелерине баш ийгендигине, хушуу сезимин жандуу туткандыгына жараша мамиле кылынарын Сүйүктүү Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындайча кабарлаган:

*«Кулпенде намаз окуйт, бирок болгону намазынын ондон бир бөлүгү, тогуздан бир, сегизден бир, жетиден бир, алтыдан бир, бештен бир, төрттөн бир, үчтөн бир бөлүгү же болбосо араң жарымы өзү үчүн жазылат* (пайдасына чегерилет)» (Абу Давуд, Салат, 123-124/796).

Ырас, хушуу жана балкып бериле окулган намаз гана соопко арзыйт.

Намазды канткенде хушуу сезими менен окуса болорун Жараткан Алла минтип тактаган:

**«Сабырдуулук жана намаз аркылуу Алладан жардам сурагыла. Анынгында хушуу сезимдүү пенделерден башкаларга ал албетте оор келет. Алар өз Эгесине кездеше турганына жана Ага кайрылып бара тургандыктарына ишенишет»** (Бакар, 45-46).

Күндөрдүн бириндө, барал сааты жеткенде Жараткандын алдына барам, акыры, Ага сурак берем деген аң-туюм менен намаз окуган пенде нагыз хушуу сезимди чылбырдан кармаган болот.

Намазада башталган хушуу сезимин кургуйга житирбей кайра-кайра жаңылап, гүлдү сугаргандай кунт коюп такай жандуу туткан сайын убагы келгенде ал адамзааданын бүтүндөй өмүр-жашоосун кучагына алат. Мына ошондуктан **«Алар намазды эч качан үзгүлтүккө учуратышпайт»** (Маариж, 23) деген маанидеги аятты Мавлана олуя өтмө мааниде:

«Намаз бүткөндөн кийинки абалдын кудум намаздагыдай болушу» деп чечмелеген.

Мына ушул деңгээлди багынтуу үчүн Алла Элчисинин руханиятына жүрөктөн саякат жасап, анын нары аруу, нары изги ахлагынан үлүш алуу, аны менен рухий өңүттөн бир бүтүн болуу зарылдыгы бар. Сүйүктүү Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алехи васаллам)* минтип буйруган:

*«...Алла муңайым, мээримдүү, адамдарга жакшылыкты үйрөтүп, Өзүнө баш ийүүгө чакырган жана хушуу сезим көлкүп турган жүрөктү сүйөт. Пайдасыз нерселер менен алектенген, акыретте кайрадан тирилеринен бейкапар кайран түндү уйку менен өткөргөн, Алланы аз эстеген мерез жүрөккө кастыгын тигет»* (Дайлами, I, 158).

***Изгилик элестери***

Азиерти Мухаммад Мустафанын хушуу сезимин Абдулла бин Шиххир *(Алла ага ыраазы болсун*) мындайча эскерет:

«Бир жолу үйүнө барсам, Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* намаз окуп жатыптыр. Ажайып кызыктуу көрүнүшкө туш болдум. Пайгамбарым намазда өпкөлөп ыйлагандыктан көкүрөгүнөн кайнаган казандын үнүндөй дабыш угулуп жатты» (Абу Давуд, Салат, 156-157/904; Ахмад, IV, 25-26).

Намаздын укуктук өңүтүнө көңүл буруу кажет. Ошол эле учурда хадисте буйрулгандай намаздын руханий өңүтүнө кылдат чебердөө зарыл. Укук-фикх тазалык менен даарат кулпендени намазга даярдаса, жүрөк тазалыгы, хушуу жанагы эле кулпендени балкып берилүүгө, жүрөк туюмдарынын ачылышына жана «Аллага багыттанууга» алып барат.

***

Азирети Пайгамбарыбыз төмөнкү хадисинде намазды хушуу сезим жана рухий мейкиндикке сүңгүгөн абалда, Кудай Таалага жалбаргандай таризде окуунун зарылдыгын баса белгилеген:

*«Намаз эки экиден окулат. Ар бир эки ирекетте бир ташаххуд бар. Намаз-бул коркуу, жупунулук жана өзүн бейчара сезүү. (Аяктаган соң) алакан жайып Улуу Жаратканга: «Оо, Жараткан! Оо, Жараткан!» деп жалбарасың. Ким мына ушундай таризде дуба кылбаса, намазынан кемийт»* (Тирмизи, Салат, 166/385).

***

Абу Жахм Алла Элчисине саймаланган, жарашыктуу кийим тартуу этет. Аны кийип намаз окуду. Аяктаган соң:

*«Бул кийимди Абу Жахмга кайтарып бер. Көзүм саймаларга тигилди. Намаздагы ынтаамды жогото жаздадым»* дейт (Муватта, Салат, 67; Бухари, Салат, 14)

***

Өмүрүнүн акыркы жылында Меккеге барган Ардактуу Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* үммөтүнө ажылыктын жол-жобосун, эреже-шартын өзү үлгү болуп үйрөткөн. Башка ибадаттардагыдай эле ажылыкта да хушуу сезимди жандуу тутууну дал ошол Коштошуу ажылыгында нускалаган.

Азирети Пайгамбарыбыз артындагы миңдеген ажылар менен арапа күнү Арафаттан Муздалифага кайтат. Жолдо келатып арка жактагы айрым пенделердин жөнсүз кыйкырганын, астындагы төөсүн башка-көзгө койгулаганын, ыза көргөн жаныбар төөнүн муңдуу айкырганын кулагы чалат. Тизгин тартып үзөңгүгө темине тик тура калып:

«-Оо, калайык! Акырын болгула! Шашып-бушуп сооп табылбайт» (Бухари, Хажж, 94, Муслим, Хажж, 268) деп буюрган экен.

***

Азирети Алинин *(Алла ага ыраазы болсун)* айтуусуна караганда:

Намаз окуп жаткан пенденин сакалы менен ойногонуна күбө болгон Мухаммад Пайгамбар мындай деген:

*«-Бул пендеде коркуу сезими болгондо, мүчөлөрүндө да коркуунун изи көрүнөт эле»* (Али ал-Муттаки, VIII, 197/22530).

***

Азирети Айшанын баяндамасына караганда бул окуяны энеси Умму Румам айткан:

Намазда бирде оңго, бирде солго термелип жаткам. Жоругумду байкап калган Абу Бакир мени ушундай бир жемеледи дейсиң, намазды бузуп ала жаздадым. Бата тилеп өйдө турарым менен абышкам катуу эскертүү берген:

«Алла Элчиси мындай деген:

*«-Намазга турган маалда ар кимдин дене-бою тынчтансын, коркуу сезимине чулгансын. Жөөттөр сыяктуу теңселбесин. Анткени денее-мүчөүн намаздагы кыймылсыз мемиреши намаздын кабылданышынын алгы шарттарынан»*[69].

***

Тирелген байлык менен улуу өкүмдарлык берилгенине карабай Сулайман пайгамбар ар дайым коркуу, сүйүү сезимин сергек туткан, сылык-сыпаа, жупуну турмуш кечирип, жүрөгүн санап бүткүс дүнүйөгө салып бербей топуктуу, таза сактаган. Анын бул изги артыкчылыгы мактоо иретинде мындай деп айтылган:

*«Сулайман (алейхиссалам) ыроолонгон мүлктүн көптүгүнө карабай Алладан чындап корккондугу себептүү көзү өткөнчө асманга тик караган эмес»*[70].

***

Абдулла бин Абу Бакир *(Алла ага ыраазы болсун)* минтип эскерет:

«Абу Талха өзүнүн бакчасында намаз окуп жаткан. Дубси аттуу кушу капастан тышка чыгуу үчүн жандалбас уруп чарпынат, канат талып, өзү чаалыгат, чыга албай оор дем алат. Канаттуунун чыгууга болгон аракети ээсин алаксытат, көздөрүн ала качат, кыйлага эргий карайт намазда экенин тынымча унутта калтырган сахаба. Эсин жыйып намазга кайтат, канчанчы ирекетти окуп жатканы эстен чыгып кеткендиктен, апкаарып адашат. Ушу канаттуум адашуума себеп болду, хушуу сезимимди азгырып алды деген ойдо бакчадагы окуяны Алла Элчисине баян этет:

«-Оо Алла Элчиси! Ушу кушту Алла үчүн садагага атадым. Өзүң каалагандай колдон, каалаган жагыңа бере бер» деди» (Муватта, Салат, 69).

***

Сахабалардын хушуу сезимин чагылдырган береги окуя абдан ибараттуу:

Азирети Пайгамбарыбыз сахабалары менен бир сапардан кайтып келатып тыныгуу үчүн ыңгайлуу жерге конуп калышат.

*«-Бул түнү бизди ким күзөтөт?»* деп суроо салат Пайгамбар *(саллаллаху алейхи васаллам).*

Аммар бин Ясир менен Аббад бин Бишр өз ыктыяры менен кароолчулукка чыгат да эки сахаба түндү бөлүп алышат. Түндүн алгачкы бөлүгүнө жоопкер Аббад жалпы жамаат уктаган кезде намаз окуй баштайт. Алардын конгонун күүгүм талашта байкап калган мушрик элдин аягы тынчып калганынан пайдаланып шек билдирбей шыбышсыз жакын келет. Тик турган караанды көрөт да анын кароолчу экенин боолгоп, ага каршы жебе созот. Капталына келип капыстан кадалган ок сахабанын көзүн тумандатып, денесин оорутуп, чымыратат. Кайрат кылып, жебени сууруп ыргытып, намазын улантат. Биринчи жебесинин эч нерсеге жарабаганына жаны кашайган душман экинчисин, анын артынан үчүнчү жебени атат. Болоттой бекем эрктүү сахаба денесине сайылган окторду сууруп салып намазын уланта берет камырабай. Ибадатын соңуна чыгарып кезеке турчу сахабаны ойготот:

-Аммар тур! Мен жарадар болдум!

Мелжеп туруп үч жебе атса да кишибаласынын жыгылмак турсун кыңк этип койбогону, экинчи адамдын ыргып турганы коркконго кош көрүнүп үрөйүн учурат. Артын карабай качып жөнөйт мушрик.

Шеригинин кызыл жаян болуп канга бойолуп, кансырап калганы Аммардын көзүн умачтай ачат.

-Алла Аруу! Алгачкы жебе сайылганда эле эмнеге ойготкон жоксуң?

-Бир сүрөнү окуй баштаган болчумун, аягына чыкмайын намазды бузууну каалабадым. Бирок удаама-удаа эки ок сайылганда гана сүрөнү токтотуп рукууга бардым.

Аллага касам этем. Алла Элчиси буйруган кароолчулукка жарытып тура албай каламбы деген сарсанаа жок болгондо, сүрөнү токтоткончо өлгөнүм жакшы эле» (Абу, Давуд, Тахарат, 78/198; Ахмад, III, 344; Ибн-и Хишам, III, 219; Вакиди, I, 397).

***

Азирети Абу Бакирдин кызы Асмадан небереси Абдулла сурайт:

-Чоң эне! Сүйүктүү Пайгамбарыбыздын сахабалары Куран уккан кезде эмне кылышчу?

-Кудум Куранда буйрулгандай, көздөрүнөн жаш агып, денелери ичиркенчү деди Асма (Байхаки, Шуабул-Иман, II, 365).

Хушуу сезим менен Куран окуган пенделерин Алла Таала минтип сүрөттөйт: «(Алар Куран окуган кезде) **ыйлап, эт-бети менен жыгылат. Куран алардын хушуу сезимин өөрчүтөт»** (Исра, 109).

**«Алладан коркпондордун дене бою бул Китептин таасиринен да калчылдайт. Ошентип алардын терилери, жүрөктөрү Алланы эстөө аркылуу жибийт...»** (Зумар, 23).

***

Баш көргөндү көз көрбөгөн чабыштардын биринде Азирети Алинин балтырына ок матырылат. Сөөкө чейин маталган төрт кырдуу жебени сууруп алуу Али үчүн да, жанындагы мусулмандар үчүн да кыйынга турат. Ары ойлонуп, бери ойлонуп жарадар каарман кеңеш салат:

-Мен намазга турган маалда чыгаргыла! дейт.

Айтылгандай, намазга берилип калганынан пайдаланып жебени сууруп алышат. Киши жаны кыйналбайт. Азирети Али качан салам бергенде гана:

-Эмне чыгара алдыңарбы? деп сурайт.

-Ооба, чыгардык! деген жоопту угат.

***

Энеси Вайсал караниден сурайт:

-Уулум, таң аткыча ибадат кылууга кантип чыдап келесиң?

-Караанында кагылайын энекем! Мен ибадатты бүт дитим менен берилип орундатам. Хушуу сезими мени өзүнө ушунчалык катуу тарткандыктан чалыгуу-чарчоо дегенди сезбей калам, жер жүзүнөн өзүнчө бир башка дүйнөгө өтөм намаз учурунда. Анан бир мезгилде карасам, жер жарып калган болот!..

-Хушуу сезим деген эмне өзү?

-Ышкыра келип денеге сайылган жебени байкабай калуу хушуу сезими болуп эсептелет.

***

Айтууларга караганда Зайналабидин дааратка турган кезде саргарып, алы кетчү экен. А намзамга баштаган маалда буту кадимкидей титиречү экен. Мунун себебин сурагандарга мындай жооп айтчу:

-Кимдин алдына чыгарыман кабарыңар жокпу? (Абу Нуайм, Хиля, III, 133).

Бир жолкусунда Зайналабидиндин үйүнөн өрт чыгат. Дал ошол маалда Зайналабидин үйүндө намаз окуп жаткан болот. Бирок ал өрттүн албырттап күйүп жатканын эки жагына салам бергенде гана көрөт. Үйдөн чыккан соң таң калган коңушулары сурайт:

-Үйүң өрттөнүп жатса, кантип сезген жоксуң?

Зайналабидин андан да таң калыштуу жообун узатат:

-Пенделерди күткөн акырет жалыны мага дүйнөдөгү ушу кичинекей өрттү сездирген жок!

***

Муслим бин Яссардын ыкласынын күчү, коркуу сезиминин табы ушунчалык ысык эле. Ал Басранын мечитинде намаз окуп жаткан. Мечиттин жарымынан көбү капыстан урап түшөт. Муслимге кыпындай да зыян тийбеди. Бирок ошентсе да, мечиттин урашынан катуу үн чыкканын ал сезген жок. Намазын улай берди. Салам берери менен сырттагы эл аны курчап кылышты жабалактап:

-Мечит кыйрап калды, а сага эч бир зыян келген жок же сезбединби?

-Жок, эч нерсени сезген жокмун деп намаз учурунда эч нерсени сезбегенин айтты.

***

Бахауддин Накшибанд олуяга суроо салышты:

-Кулпенде канткенде хушууга жетет?

-Төрт нерсе менен!

1-Адал тамак менен,

2-Даарат алып жаткан кезде кайдыгерликтен, кош көңүлдүүлүктөн оолак болгондо,

3-Алгачкы такбирди алып жатып өзүн намазда экенин дагы бир жолу эске алганда,

4-Намаздан тыш мезгилдерде да Алланы унутпаганда, тактап айтканда, намаздагы хушуу сезимди башка учурларда да ой-санаадан, акыл эстен, жүрөктөн чыгарбаганда.

***

Жыйынтыктап айтканда, хушуу- Алланын буйруктарын чын дилден берилип орундатуу, тыю салынган жорук-жосундардан жаа бою качуу. Түпкү маанилерин жакшылап ойлонгон адам хушуу, такыбаалык, ыклас жана ихсан деген сапаттардын бири-бирине өтө жакын экенин байкай алат. Бул абалдардын башаты Алланы сүйүүгө жана Алланын сүйүүсүнө барып такалат. Момундардын ыйман деңгээлин Аллага болгон сүйүүсүнөн боолгоого болот. Аталган рухий деңгээл хушуу сезимдин коштоосунда аткарылган ибадат жана башка иш-аракеттердин аруулугу, калыстыгы менен дагы да көтөрүлүп, дагы да баралына жетет.

Намаз баш болгон бардык ибадаттарыбызды, жүрөгүбүздү, дене-турпат, мүчөлөрүбүздү дегеле жалпы турмуш жолубузду хушуу сезими менен шөкөттөп, тазартышыбыз зарыл.

## 7-КУРАН-Ы КАРИМ МЕНЕН ЖУУРУЛУШУУ

Куран - адампендеге ак жолду көрсөткөн жолдомо китеп. Мусулмандыкты кабылдагандар үчүн ырайым, сүйүнүч кабар, жүрөк дарты үчүн шыпаа булагы. Ошол эле учурда жаамы адамзааданы түркөйлүк караңгылыгынан жарык ааламга чыгарып, Жаратканга багыттаган Теңирий жышаана.

Жалпыга маалым болгондой, Куран-ы Карим бар ааламдын жаратылуу максатын, анын ичинен адамдын бу дүйнөгө келишинин түпкү сырын баяндайт жана ааламдагы Теңирий мыйзамга, эреже-жоболорго ылайыктуу өмүр кечирүүнү ачык билдирген Кудайы Китеп.

**«Алла аяттары бири-бирине окшош** (сыяктуу угулуп) **кайталанып тура турган Сөздүн эң көркөмүн Китеп түрүндө түшүрдү. Курандагы тозок тууралуу аяттардан Эгесинен корккондордун денелери титирейт. Анан терилери, жүрөктөрү** (Алланын ырайымынын кеңдигин эстегенде) **Алланы эстөө аркылуу жибийт. Бул** (Куран)**- Алланын туура жолу. Аны менен** (Алла Өзү) **кимди каалаcа Туура жолго багыттайт.**

**Алла бирөөнү адаштырган болсо, анда ага эч ким туура жолду көрсөтө албайт»** (Зумар, 23).

Аңдап көргөн болсоңуз, жогорку аят КУРАН менен кантип жүрөктөн алака түзүү керектигин билдирип турат.

Такыбаалык - деңгээлибиздин таразасы, а Куран болсо, улуу маданият. Ибадаттардагы ыкластуулук, иш-аракеттердеги изгилик, жүрөктүн аруулугу чыныгы маданияттуулук. Тактап айтканда, мунун баарын эчак эле Куран маалымдаган.

Куран Жараткандын ыраазылыгын табууну самап, жамандык атпайдан жана акыреттеги азаптан кутулгусу келгендер үчүн пенделерине узаткан Алланын эң изги багыттамасы. Аны кармангандар кейиштүү азаптан кутулат, мартабасы бийиктейт, Теңирий сыйга карк болушат. А кайдыгер мамиле жасап, кол шилтеген жандар күнөөгө батат, туура жолдон адашат, азапты түбөлүк тартат.

Куран тууралуу айта берсе сөз жетпесе керек. Ал Алла Тааланын биз пенделерине даярдаган руханий сый дасторкону. Жараткан Алла бизди дал ушу дасторконго тээ баштан бери чакырып келе жатат. Анын чакырыгын чын дилден кабылдаган жандар бейпилдикке, бактылуулукка жана түбөлүктүү кубанычка бөлөнөт.

Курандын өкүмдөрүн тутунганына, үндөгөн адеп-ахлакты кармanganына жараша адамдын шарапаты да, мартабасы да арткандан артат. Кудай Таала Ыйык Куранды татыктуу деңгээлде аңдап-түшүнүүнү, өмүрдү жана окуяларды Куран алкагына шай ойлонууну буюрат. Бакытка да, бактысыздыкка да себеп болгон акылды вахийдин маңызы менен багытташыбыз зарыл.

Эгер Куранда ой жүгүртүү каалгасы жок болгондо, көптөгөн акыйкатты түшүнө албай, нечениn минтип айта албай калмакпыз. Көп нерсе сыр бойдон калмак. Андыктан бул Ыйык Китептин чалкыган маани-маңызына ой толгоо дагы эчен арбын жакшылыктардын ачыкка чыгышына жол ачат.

Исламдын аруу ахлагын толук кандуу сиңирүү үчүн эң оболу Кураны-ы Карим менен жуурулушуу, аны менен тыгыз байланышта болуу кажет.

Сүйүктүү Пайгамбарыбыздан осуяттар:

*«Бирөө жарымыңар Жаратканына жалбарып, Аны менен баарлашууну кааласа, жан дилден берилип Куран окусун!»* (Суюти, I, 13/360).

*«Куран окугула! Анткени Куран кыямат күнү өзүн окугандарга шапаат кылат»* (Муслим, Мусафирийн, 252, 253; Ахмад, V, 249, 251).

*«Кимде ким Куран окуп, аны менен амал кыла турган болсо, кыямат күнү ата-энесине бир таажы кийгизилет. Бул таажынын нуру, бир үйдүн ичине коюлган күндүн нурунан да жарык. Демек, Куран менен чындап амал кылган пенденин жарык нуру кандай болорун элестетип көрдүңөрбү?»* (Абу Давуд, Витир, 14/1453).

Куран менен жуурулушуу Алла ыраазы боло турган салих амалдардан болуп эсептелет. Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* минтип айткан:

*«Алла Таала мыкты үндүү пайгамбардын[71] Куранды кыраат менен кубулжутуп окушуна ыраазы болгончолук башка эч нерсеге ыраазы болгон эмес»* (Бухари, Фадаилул Куран, 19, Тавхид, 32; Муслим, Мусафирийн 232-234).

*«Түнкүсүн эки ирекет намаз (жана Куран) окуган пендени тыңдаганчалык башка нерсени Алла Таала тыңдаган эмес. Намаз окуган мезгил ичинде Алланын мээрими пенденин башына жаап турат. Пенде Куран менен жуурулушкан мезгилде гана Аллага абдан жакындайт, башка мезгилдер пендени Аллага мынчалык жакындата албайт»* (Тирмизи, Фадаилул Куран, 17/2911).

Куран окубагандыктан билген сүрөлөрүн унутуп койгон адамдар күнөөгө батаары маалымдалган.[72] Жүрөгүндө Куранга болгон сүйүүсү жок, же Курандан бир сүрө дагы жаттабаган адамдар ансыз деле карып болгон үй өңдүү сыпатталган[73].

Ардактуу Пайгамбарыбыз:

*«-Темирди дат баскан сыңары жүрөктү да дат басат»* дейт. Таң калган сахабалардын бири суроо узатат:

-Пайгамбарым! Аны кантип тазартууга болот?

*«-Алланын Китебин көп окуу жана Аны көп эстөө аркылуу»* (Али ал-Муттаки, II, 241).

Күндөрдүн дагы бир күнүндө Азирети Мухаммад сахабаларына кеңеш берет:

*«-Ибадаттан көзүңөргө өз насибин бергиле!»*

-Алла Элчиси, муну кантип түшүнсөк болот, көздүн насиби эмнеде?

*«Куранга караа, анын ичиндеги маани-маңызына ой жүгүртүү, аяр өңүтүнөн ибарат алуу»* (Суюти, I, 39).

Азирети Пайгамбарыбыз дагы бир жолкусунда:

*«-Аллага жакын пенделердин бар экендиги шексиз!»* дейт.

-Оо Пайгамбар! Кимдер алар? деген мааниде суроо салышат жардаган сахабалар.

«-Алар Куран окуп, Жаратканды эстеген өзгөчө кулпенделер!» (Ибн-и Мажа, Мукаддима, 16).

Жаратылыш Нуру көпчүлүк мусулмандардын ынтымактуу жамаатка чогулуп Куран окуп, деңиз сындуу терең маанисин түшүнүүгө болгон аракетин абдан баалачу экен. Мына ушундай шарапаттуу адамдар тууралуу:

*«... Бир жамаат Алланын үйлөрүнөн бир үйгө жыйналып Куран окуп, маанисин талкуулап, түшүнүүгө аракет жасашса, ортолукка ынтымак уялайт, (Жаратdebandын) мээрими кучагына алат. Периштелер аларды курчайт. Алла Таала болсо аларды Өз даргөйүндөгүлөрдүн арасына каттайт»* (Муслим, Зикир, 38; Ибн-и Мажа, Мукаддима, 17) деп айтканы бар.

Маселе ушундай... Андай болсо, эки дүйнөнүн бактылуулугу үчүн Куран-ы Карим менен жүрөктүн байланышын күчөтүү зарыл. Аны окуп түшүнүүгө, жүрөгүбүзгө сездирүүгө, өкүмдөрүн ыкластуулук менен орундатууга белсене аракеттенишибиз керек.

***Изгилик элестери***

Сүйүктүү Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* Куранды бүт дилден берилип окуп, айрыкча айтымдын мааниси тууралуу терең ойлончу. А буйруктарды угаары менен орундатмайын жаны жай алчу эмес. Ал жиберилген ар бир аятты тили менен да, дили менен да кубулжута окуп, айтылганды айтылгандай жашап өткөн. Окуп жатып Алланы улуктаган маанидеги аятка келгенде «Алла аруу» деп Жаратканды ар кандай өксүк сапат-сыпаттардан аруулай турган. Дуба маасиндеги аяттарга кез келгенде жүрөгү менен Аллага мунажат кылып кадимкидей жалбарчу. Кудай Таалага башкалкалаган маанидеги аяттарды окуп кала турган болсо корголонгонун жандилинин абалы менен билдирер эле[74].

Жарыктык Пайгамбарыбыз Куран-ы Каримди күн сайын белгилүү өлчөмдө таштабай окучу.[75]Сакиф уруусунан саналган Авс бин Хузайфа минтип эскерген:

Куптан намазынан кийин келе турган Алла Элчиси биз тарапка кыйладан кийин келди. Эмне үчүн кечиккенин билгибиз келип себебин сурадык.

*«-Күн сайын Курандан бир бөлүк окуп жүрүүнү өзүмө милдет кылып алгам. Ошону аткармайын келгим келбеди»* деди (Ахмад, IV, 9; Ибн-и Мажа, Салат. 178).

***

Абдулла ибн-и Масуд *(Алла ага ыраазы болсун)* минтип эскерет:

Бир жолу Ардактуу Элчи мага буйруду:

*«-Масуддун уулу! Мага Куран окуп берчи!»*

-Пайгамбарым Куран негизи сизге түшүрүлгөн болсо, анан аны сизге окуганым туура болбой калат ко? дедим кетенчиктеп.

*«-Мен башкалардан да Куран угууну жактырам»* деп жылмайып, башын ийкегени кан жаныма үйөр үйлөп, кадимкидей дем берди.

Оргуган дем менен Ниса сүрөсүн окуй баштадым. Качан гана:

**«Эгер Биз ар бир элден күбө алып келсек, сени булардын алдына күбөгө тартсак,** (каапырлардын абалы) **кандай болоор экен?»** (Ниса, 41) деген маанини туюнткан аятка келгенимде кол жаңсады:

*«-Жетет ушул жагы!»*

Карасам Сүйүктүү Пайгамбарымдын көзүнөн акак сымал көз жашы салаалап агып жатыптыр (Бухари, Тафсир, 4/9;Муслим, Мусафирийн, 247).

Ардактуу Пайгамбарыбыздын үммөтү үчүн күйүп-жанганынан, бизге деп бапестеген мээримдүүлүгүнөн бир элес...

***

Белгиленген убакыттан кыйла кечигип келген байбичесинен кечигишинин себебин сурайт Азирети Мухаммад. Азирети Айша:

«-Пайгамбарым! Келатсам бир пенде мечитте кубулжутуп Куран окуп атыптыр. Ушу кезге чейин андай мыкты окулушту уккан эмесмин» деп, Куран угуу үчүн кеч калганын айтат. Жоопту уккан Элчи мечитке барып, мукам үндүн ээси Салим экенин көрөт да, жүрөктөн элжиреп Жаратканга ыраазылык билдирет:

*«-Ушундай адамды мага үммөт кылган Аллага алкыш болсун!»* (Ибн-и Мажа, Икамат, 176; Ахмад, VI, 165; Хаким, III, 250/5001).

***

Азирети Пайгамбарга сахабалардын бирөө суроо салат:

-Оо Алла Элчиси! Алланын даргөйүндө кайсы амал эң сүйкүмдүү деп эсептелет?

*«-Хал менен муртахилдин амалы».*

-Хал менен муртахилди кантип түшүнөбүз?

*«-Куранды баштан аяк окуп болгон соң кайра баштаган пенде»* деп чечмелеген (Тирмизи, Кыраат, 11/2948).

Бул куттуу хадисте айтылган артыкчылык, сүйкүмдүүлүктүн аялуу сыры, Куран баштан аяк окулган соң дуба кылуу үчүн Ихлас, Фалак жана Нас сыяктуу акыркы сүрөлөрдү окугандан кийин, Курандын башына кайра кайтып Фатиханы жана Бакара сүрөсүнүн алгачкы беш аятын окууда жатат. Ушундай таризде дароо жаңы хатымга башталып, Жаратkандын алдында кабылданар салих амал орундатылган болот.

***

Азирети Мухаммад *(саллаллаху алейхи васаллам)* Куранга катуу маани берген, ошол эле учурда Алланын ыйык Китебине жандилден берилген сахабаларды абдан жакшы көргөн.

Азирети Пайгамбар жоон топ адам менен жолугат, аларга Куран окутуп көрөт. Жаттаганын ар бири жатка айтып беришет. Жашы боюнча эң жашына суроо салат:

-*Сен кайсыларды жаттагансың?*

-Мен -деп, жаттаган сүрөлөрүн атап -буларга кошумча Бакара сүрөсүн дагы жаттагам! деди.

-*Бакараны жаттаган болсоң, мындан ары сен алардын жетекчиси болдуң. Анткени бул сүрө диндин бүт өңүтүн камтып турат!*

Көпчүлүктүн ичинен мурдатан аксакалдык кылып келген пенде өзүн айыптуу сезгенсип буларды айтты:

-Оо Алланын Элчиси! Маани-маңызындагы өкүм-буйруктарды аткара албай каламбы деген коркунучка кабылып Бакара сүрөсүн жаттай албадым.

Азирети Пайгамбарыбыз жардап тургандардын баарына насаат катары сөзүн минтип жыйынтыктады:

*«-Куранды үйрөнгүлө, үйрөткүлө, окугула, окуткула жана аны менен амал кылгыла! Анткени Куран окуп үйрөнгөн жана ага амал кылган адам ичине миск толтурулган булгаары баштыкка окшош, анын жыты бүт айланага буркурап турат. Куранды үйрөнгөнү менен уктаган (Куранга кызмат кылуудан артта калган) пенде ичине миск толтурулганы менен оозу байланган баштыкка окшош»* (Тирмизи, Фадаилул Куран, 2/2876).

Бул окуя Бакара сүрөсүн окуп, жаттап аны өз турмушунда тутунган пендезааданын руханий жана заттык деңгээлин айгинелеп турат. Жана ошондой эле сүйүктүү Пайгамбарыбыз бул хадиси менен Куран менен жуурулушуу, аны окуп-үйрөнүү жаатындагы мусулмандардын жоопкерчиликтүү милдеттерин ачык маалымдаган.

***

Кутман сахабалар өз Пайгамбарларынан алгач он аят үйрөнүшчү. Мына ушул он аяттагы өкүмдү турмушуна мыктылап орнотмоюн, аяттын маңызындагы даанышман сырлардын жандырмагын жакшылап талдамайын кийинки он аятка өтчү эмес экен. Бул эрежени алардын бири да бузган эмес. Ошентип мезгилдин зымырап өтүшү менен сахабанын ар бири Курандагы илимдердин аалымы, сырлардын даанышманы боло алышкан.

Азирети Умар *(Алла ага ыраазы болсун):* «Бакара сүрөсүн он эки жылда аяктадым, шүгүрчүлүк иретинде он эки төөнү курмандыкка чалдым» деп буйруган[76].

Абдулла бин Умар болсо Бакара сүрөсүн сегиз жылда араң аягына чыккан. (Муватта, Куран, 11).

***

Ар кандай себептерден улам баймабай жөнөтүлүп турган Куран аяттары Алла Элчиси менен сахабаларды сөз жеткис кубанычка бөлөчү, чечкиндүүлүгүн арттырып, жүрөктүн Алла менен болгон байланышын улам жаңылап турчу. Алар вахий менен өтө тыгыз жуурулушкан, вахийдин үзгүлтүккө учурашы, сахабалардын маанайын чөктүргөн. Береги окуя биз сөз кылган бекем тыгыздыкты жана сүйүүнү айкын чагылдырып турат:

Азирети Мухаммаддын көзүнүн өткөнүнө бир кыйла убакыт болуп калган. Азирети Абу Бакир Умарга кеңеш салат:

-Тууган тур ордуңан. Алла Элчисинин жакыны Умму Айманды зыярат кылып койолу. Эсиңде болсо Азирети Пайгамбар ар убак анын ал-абалын сурап турар эле.

Экөө зыярат үчүн барып, ал-абал сурашат. Эреркеп кеткен Умму Айман боздоп ыйлайт. Түшүнө албаган берки экөө:

-Сен эмнеге ыйлап жатасың? Бу дүйнөгө караганда Алланын даргөйүндөгү сакталуу жакшылыктарыңдын дагы да кайырлуу экенин билбейсиңби? деп сооротусу келди. Бирок ал такыр башка себептен ыйлап жатканын айтты:

-Мен ал үчүн ыйлаган жокмун. Билишимче, Жараткандын алдындагы жакшылыктар Пайгамбарым үчүн дагы да кайырлуу эле. Мен вахийдин биротоло үзгүлтүккө учурагандыгы үчүн ыйлап жатам.

Жараткандын вахийинин биротоло токтоп калгандыгына кусаланып Умму Аймандын боздоп ыйлашы сүрүнөн адам айбыккан эки сахабанын сезимин буулуктурду, туруштук бере албаган экөө тең көз жашын койо берди (Муслим, Фадаилус-Сахаба, 103).

***

Азирети Пайгамбарыбыздын сахабалары жаңы келген күндү Куран окуу менен тосуп алып, Куран менен узартышчу. Курансыз өткөн күн алар үчүн кунарсыз эле. Андыктан Курандын сан байлыкка алмашкыс бактарын окубай, күндү бекерге өткөрүшкөн эмес. Асыресе, алар көзү ооругандарга Алланын Китебин окууну сунуш кылчу экен (Хайсами, VII, 165).

Азирети Осмон *(Алла ага ыраазы болсун)* Куран үчүн кылган кызматы себептүү «Жамиул-Куран: **Куранды жыйнактаган»** деген лакапка татыган. Ал Улук Китеп менен көп алектенгендиктен экөөнү эскирткен[77].

***

Усайд бин Худайр минтип эскерет:

Атымды бираз обочо жерге аркандап коюп түндүн кою караңгылыгында Куран окуп жаткам. Бир маалда коркунучту сезгенсип ат үркө баштады. Тык токтодум. Айланага кулак төшөдүм, демейкидей жымжырт. Токтогон жерден кайра улап окудум, бираздан кийин аркандалуу ат мурункусунан да катуу үркүп казыгын айланып чуркай баштады. Кокус бошонуп кетип тебелеп кетпесин деп кооптонуп атка жакын жерде уктап жаткан баламды жаныма көтөрүп келип жаткырдым да, эмнеликтени эсимде жок асманга көзүм кетти. Ошондо көзүм тегин жерден карабаса керек. Бизге жакын турган шам чырак сыяктуу жарыкты көргөнүмдө эсим кетип аңкайып эле калдым. Көп өтпөй көккө карай бийиктеп олтуруп көздөн кайым болушту.

Ошонун эртеси болгон окуяны Азирети Пайгамбарыма маалымдадым. Ал менден:

*-Оку, эй, Усайд оку! Ошолордун эмне экенин билдиңби?* деп сурады.

Баш чайкадым. Анда угуп тур дегендей ишарат кылып:

*«-Алар кубулжутуп Куран окуганыңды тыңдамакка келген периштелер тобу экен. Эгер токтотпой окуганыңда, таңга чейин угушмак. Периштелер адамга көрүнбөй койбойт, пенде аларды албетте көрө алмак»* (Бухари, Фадаилул, Куран, 15, Манакыб, 25; Муслим, Мусафирийн 241-242).

***

Күндөрдүн биринде Ардактуу Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* Куранды жандан артык сүйгөн Убай бин Кааб аттуу сахабага:

-Алла Таала «Лам якуниллазийна кафару» деген сүрөнү сага окуп беришимди талап кылды дейт. Элейген сахаба:

-Алла Таала менин ысымымды атадыбы?

-Ооба!

Теңирдин эскерүүсүнө, кайрылуусуна татыганына батына албай элжиреген Кааб өпкөлөп ыйлайт (Бухари, Манакибул-Ансар, 16, Тафсир, 98/1, 3; Муслим, Мусафирийн 246).

Куранды баштан-аяк жаттаган сахабалардын бири Убай бин Кааб эле. «Куранды төрт кишиден үйрөнгүлө!» деген Пайгамбарыбыздын осуятынын алкагында биз сөз этип жаткан бактылуу сахаба да бар. Ал Куранды эң мыкты жана эң көп окуган инсан катары Ислам тарыхында белгилүү[78]. Убайдын мына ушинтип Куран менен жакындан алектенип, тыгыз жуурулушу пайгамбарлардан сырткаркы саналуу гана инсанга ыроолонгон улуу мартабага, шарапатка жана изгиликке жеткирди, Алла мээримине бөлөдү. Кандай гана улуу сый, кандай гана улуу бактылуулук!...

***

Умар бин Хаттаб *(Алла ага ыраазы болсун)* аскер башчыларына:

-Куранды жат көтөргөн мусумандарды изилдеп, жөн-жайын мага тезинен билдиргиле. Мен аларга сый көрсөтүп, мартабасын көтөрөм жана Куранды үйрөтүү үчүн жакабелдеги аймактарга жөнөтөйүн деген мааниде кат жазат.

Абу Муса ал-Ашари өз карамагында 300дөн ашуун каарылардын бар экендигин халифага маалымдайт. Азирети Умар  кайрылуу иретинде ошол каарыларга кат жазып насаатын айтат[79]. Төмөндө ошо каттан бир үзүндү:

«Куран силер үчүн сооптун жана шарапаттын казынасы экенин билип койгула. **Ага моюн сунгула. Өз кызыкчылыгыңарга ыктатып аны бурмалабагыла. Кимде ким Куранды бурмалай турган болсо, Куран аны төбөсүнөн түшүрөт, тээ тозокко жеткирет.** Куранда айтылганды орундаткан жанды Фирдавс бейишине көтөрөт. Күчүңөр жетсе, Курандын өзүңөргө душман эмес, шапаатчы болуусун камсыз эткиле. Анткени ал шапаатчылык кылган пенде бейишке, ал эми каарына калган жандар тозокко барат. Курандын анык туура жолдун башаты, илим-билимдин эң жаркыны экенин эч убакта эсиңерден чыгарбагыла. Анын улуу касиети менен сокур көздөр, дүлөй кулактар, кулпулуу жүрөктөр ачылган. Ал чалкыган Мээримден келген акыркы Китеп...» (Али ал-Муттаки, II, 285-286/4019).

***

Алла Элчисинин акылы тунук, нары зирек, акниет кызматкери Анас бин Малик *(Алла ага ыраазы болсун)* Куранды баштан-аяк окуп чыккан соң жыйынтыктоочу бата кыларда бүлөсүнүн бүт мүчөлөрүн жыйнап, чогуу дуба кылар эле[80].

***

Халифа Умар кез-кезде мукам кырааттуу Абу Муса ал-Ашариден өтүнчү:

-Эй Абу Муса! Кел, Алла Тааланы эскертчи бизге!

Ошондо ал халифанын өтүнүчүн орундатпай койгон эмес.

Бир жолкусунда дагы кайрылып калат:

-Тууган! Кубулжутуп Куран окуп Жаратканга болгон ашыгылыкты бир жалындатчы!

Абу Муса кырааты менен келиштирип көпкө окуйт[81]. Бир маалда халифаны намазга чакырышат. Жандилден берилип, бүт туйгу-сезими менен кунт коюп тындап олтурган халифа чочуркагансып:

-Биз ансыз деле намазда эмес белек? дейт (Ибн-и Саад, IV, 170).

***

-Абдулла үйүндө эмне иш кылчу деген суроого жооп катары азаттык алган Нафи минтип эскерген:

-Ал аткарганды эч ким деле аткара албаса керек деп ойлойм. Абдулла ар бир намаз үчүн дааратын жаңылап турчу, намаздан кийин отуруп кезектеги намазга чейин талыкпай Куран окуйт эле (Ибн-и Саад, IV, 170).

***

Куран менен жуурулушкан чыныгы каарылардан эки дүйнөдө тең Кудай Тааланын сый-урматына тунуп калгандар болгон. Алланын сүйүктүү пенделеринен саналган Махмуд Сами Рамазан уулунун айтымына караганда сөз кылынган сапаттагы бир каарынын көзү өтүп Аданага коюлат. Арадан отуз жыл өткөн соң ошо каарынын мүрзөсү турган жерден мамлекеттин планы боюнча чоң жол өтүшү керек болуп, натыйжада мүрзөлөр башка жакка көчүрүлөт. Ошондо жанагы каарынын мүрзөсү ачылат. Каарынын денеси, ал тургай кепини дагы күнү бүгүнкүдөй жап-жаңы бойдон сакталганына казуу ишине

аралашкандардын баары күбө болуп ооздору ачылат. Бул окуяга Махмуд Сами да өз көзү менен күбө болот.

Азирети Мухаммад Пайгамбарыбыздан бир хадис:

*«-Курандын өкүмү менен өмүр кечирип, ахлагын бек тутунган жана анын даанышмандыгы менен кемелине жеткен бир каары жер жастанганда, Алла анын денесин чиритпөөнү жерге буйруйт. Жер:*

*«-Оо Жараткан! Сөзүңдү көкүрөгүнө жат кылган пендеңдин денесин кантип жейин?!..» деп жооп айтат»* (Дайлами, I, 284/1112; Али ал-Муттаки, I, 555/2488).

***

Улуу Жаратkандын сөзү саналган Курандын алдында жогорку адепти карманып, абдан аяр мамиле жасашыбыз кажет. Анткени дал ушул чалкеш заманда Курандын изгилигине жана руханиятына абдан муктажбыз, муну танууга болбос.

Маселен, дааратсыз Куранды окууга да, окутууга да болбойт. Бул өкүм Китепте ачык маалымдалган:

**«Ага толук түрдө тазалангандардан башка эч ким кол тийгизе албайт»** (Вакиа, 79).

Бул аят эркек-аял дебей дааратсыздык абалдын бардыгын камтыйт. Төрт мазхаптын бирдиктүү бүтүмүндө Куранга дааратсыз кол тийгизүү арам делинген[82].

Азирети Пайгамбарыбыздын учурунан тарта 1428 жылдан ашса да бул өкүм абалкысынан кыпындай өзгөргөн эмес. Хадисте минтип айтылат:

*«Этек кирдүү аял да, жунуп абалдагы эркек да Курандан эч нерсе окуй албайт!»* (Тирмизи, Тахарат, 98/131).

*«Тазалангандардан башка бир дагы адам Куранга кол тийгизбесин!»* (Хаким, I, 553/1447).

Сүйүктүү Пайгамбарыбыз Амр бин Хазмды Йеменге жөнөтүп жатып, ага парзды, сүннөттү жана укуктук өкүмдөрдү чечмелеп билдирүү жазат. Анын маңызында адамдарга Куран үйрөт, өкүмдөрүн жана даанышмандыгын калайыкка жакшылап түшүндүр, тазаланбаган адамдардын Куранга кол тийгизишине тыю сал деген маанидеги акыл-насааты орун алган[83].

«Куранга болгон сый-урмат себептүү дааратсыз адам аны сыртына капталган кездеме менен да, жаздыктын үстүнө койгон абалда да бир орундан бир орунга жылдыра албайт, макрух болот!...» деген пикирди Имам-ы Малик билдирген.

Ыйык Куранды белден төмөн алып жүрүүгө, ага сыйытсыз аяк узатууга, үстүнө башка китеп коюга, аны колтукка кыскан абалда ажаатканага кирүүгө болбойт. Мына ушул өңдүү аяр маселелерди жаңы муунга маалымдоо, мындай зарылдыктын баарын келечек ээлеринин көкүрөгүнө сиңирүү, сүйдүрүү жалпыбызга түшкөн милдет. Анткени Куран Исламдын эн-белгилеринин башына келет. Аятта минтип айтылат:

**«... Кимде-ким Алланын белгисине таазим кылган болсо, шексиз бул анын такыбаалыгынан»** (Хаж, 32).

Жыйынытыктап айтканда, Куран адамзааданын туура жолду табышы үчүн, жеке кайрат менен үйрөнүүгө болбой турган жагдайларды үйрөнүү жана акыретте изги акыбетке эгедер болуубуз үчүн жөнөтүлгөн Кудайы Китеп. Андай болсо, бүт мүмкүнчүлүк менен аны карманып, ага ээ чыгышыбыз эң туура жол.

Куран менен жуушурлушуунун, аны бек кармануунун шарапаттуулугу куттуу хадисте минтип айтылат:

*«Куран - бул бир учу Алланын, бир учу силердин колуңардагы бышык аркан сыяктуу. Ага бекем болгула. Ошондо гана адашпайсыңар, бүлгүнгө да учурабайсыңар»* (Хайсами, IX, 164).

Куран менен канчалык көп алектенип, канчалык рухий күч кубат алалсак, ыйман да ошончолук кемелине жетет. Ушундай кажыбас, тайманбас жүрүш менен алгалап олтуруп өзүн Курангa биротоло арнаган акылмандар иралды Алланын, Сүйүктүү Пайгамбарыбыздын ыраазылыгына татып, акыл-эс жеткис сыйга арзышат. **Ушундай изги абалды Жараткан Алла баарыбызга насип кылсын. Оомийн!...**

## 8. АЛЛАНЫ ЭСТӨӨ ЖАНА САЛАВАТ

«Инсан» деген сөз арап тилинде «нисян»-унутуу деген уңгунун туундусу болуп эсептелет. «Нисян-унутуу»-«зикирдин-эстөөнүн» антоними. Унутчаактык адамзаададанын эң чоң өксүктөрүнүн бири. Унутчаактык кишидеги табигый кемчилик болгонуна карабастан, мунун зыяндарын жою үчүн «Алланы» жана Анын «кулпендеси» экенбизди акылда ар дайым жандуу тутуу максатында иралды «зикирге-эстөөгө» муктаждык бар. Анткени канчалык көп кайталанган сайын кайталанган нерсенин түшүнүктүүлүгүн арттырып, акыл-эстеги ордун бекемдейт.

Зикир өтө маанилүү кулпенделик озуйпа. Анткени зикир Куранда эки жүз элүүдөн ашык жерде баса белгиленген. Накта буйрулгандай кулчулук милдетти өтөө жана ошондой эле Аны таамай таануу зикирдин жүрөктөн алган ордуна жараша жөзөгө ашат. Ушу себептен Алла Таала минтип буйруган:

**«Үнүңдү катуу чыгарбастан ичиңден жалбарып, корккон абалда Жаратканды күнү-түнү эстегин! Кайдыгерлерден болбо!»** (Аараф, 205).

**«Алланы эстөө албетте эң чоң ибадат...»** (Анкабут, 45).

**«Мейли тик турган абалда, мейли отурган же жамбаштап жаткан чакта болсун, момундар Алланы эстешет...»** (Аалу Имран, 191).

Акыл-эс терезесинен караганда дене-турпат өзүнчө бир керемет кенч. Мына ушул улуу мүлктүн ажосу саналган жүрөк Алланы зикир кылуу жолу менен түзөлүп, жакшы менен жаманды таамай айырмалай билген деңгээлге жеткенде дене-турпатты изгиликке багыттап калат. Өкүмү астындагы бардык мүчөлөргө пайдалуу көрсөтмө бере баштайт. Натыйжада Алла Таала ыраазы боло турган кулпенделик деңгээлди багынтат.

Зикирдин изги жагын Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* минтип билдирген:

*«Алланы эстеген пенде менен эстебеген пенденин тирүү менен өлүктөй айырмасы бар»* (Бухари, Даават, 66).

Анткени зикир дегенди билбеген, билсе дагы акыл-эси, тили башка нерселер менен алектенген пенделер Алланын сүйүүсүнө татымак тургай такыр арзый алышпайт. Ошондуктан Анын эскертүүсү ар убак ушул өңдүү пенделерге багытталган:

**«Эй ыйман келтиргендер! Мал-мүлк, бала-бакыраңар Алланы эскерүүдөн силерди алаксытып койбосун.** (Ал эми ким) **ошондой кылса зыянга учурайт»** (Мунафикун, 9).

**«Жүрөгү катып Алланы эстебей жүргөндөргө убал жок!..»** (Зумар, 22).

**«Кимде ким Рахманды** (Алланы) **эстебей кайдыгер болсо, жанынан карыш жылбаган шайтанды ага жандооч кылып койобуз»** (Зухруф, 36).

**«Ким Менин эскертүүмдөн баш тартса, анда ага машакаты оор турмуш берерим шексиз. Андайларды Кыяматта сокур кейипте жыйнайбыз»** (Таха, 124).

Алланы эстөөгө кайдыгер мамиледе болуунун кооптуулугу себептүү көптөгөн эскертүү жиберилген. Алардын биринде минтип айтылат:

**«Ыймандууларга Алланы зикир кылуу жана Ал тарабынан түшүрүлгөн Куран себептүү жүрөк ичиркенер убак али келген жокпу?»** (Хадид, 16).

Бул аят Меккеде кыйынчылык көрүп, душмандардан запкы жеп андан соң Мединага көчүп, ал жерде мол ырыскыга тунуп, санак жеткис нематтарды көргөндө кыйла ныксырап, динге болгон дилгирлиги солгундай баштаган сахабалар үчүн жиберилген (крз. Суюти, Лубаб, II, 151-152).

Жалпыга маалым болгондой, Азирети Муса да, Харун да пайгамбар болгон. Алла Таала ошого карабай үгүт үчүн аларды Фараонго жөнөтүп жатып:

**«Сен иниң экөөң Менин аяттарымды жеткиргиле. Кайдыгерлик кылып Мени эстебей койбогула»** (Таха, 42) деп буйруган. Жараткан Алла ошентип ***«Керегем сага айтам келиним сен ук!»*** таризинде эки пайгамбарга эскертүү берүү менен кийинки муундарга зикирди унутпоону эскерткен.

Ар дайым Алланы зикир кылуунун жана акылды жүрөк менен, жүрөктү акыл менен көзөмөлдөөнүн зарылдыгын Азирети Пайгамбарыбыз минтип маалымдаган:

*«Алланы унутуп маанисиз сөзгө кирип кетпегиле. Анткени көп сөз Алланы унуттуруп, жүрөктү катытат. Жүрөгү катуу адам-Алладан такыр узак»* (Тирмизи, Зухд, 62/2411).

Момун кайдыгерликтен арылып, Теңирий ыраазылыкка арзый турган деңгээлге жетиш үчүн «түбөлүк-зикир» жолуна түшүшү кажет. Зикир бир саат, бир апта же бир канча мезгил ичинде эмес өмүр бою, ар бир дем менен коштолушу зарыл. Мына ошондо гана руханий сергектик жаралат.

Азирети Айша *(Алла ага ыраазы болсун)* эне минтип айткан:

«Алла Элчиси качан болбосун зикир кылганы, кылган эле» (Муслим, Хайз, 117).

Ибн-и Аббас:

**«Эй ыймандуулар! Алланы көп-көп эстегиле!»** (Ахзаб, 41) деген маанидеги аятты чечмелеп жатып мындай деген:

«Жараткан Алла пенделерине парз буйруган ибадат атпайга белгилүү бир чекти койгон. Бул жаатта олуттуу себеби барлардын үзүрлөрү кабылданып келет. Зикир гана булардан тышкары. Ал зикир үчүн белгилүү бир убакытты же мерчемдүү мөөнөттү койгон эмес. Жин ооруусунан таза, акыл-эстүүнүн баары зикирден милдеттүү. Себепсиз калтыргандын шылтоосу эгерим кабылданбайт[84]».

Жаратылыш Нуру зикирди дилине да, тилине да сиңирип өнөкөткө айлантып алган инсандар менен чөйрөлөш болууга жана зикирди токтотпоого үндөгөн:

*«Исмаил урпагынан төрт кишини кулчулуктан куткарууга караганда багымдат намазынан тарта күн чыкканга чейинзикир чалган жамаат менен чогуу болуу мен үчүн дагы да кубанычтуу. Алланы эстеген бир жамаат менен дигер убагынан күн батканга чейин чогуу болуу мен үчүн төрт кишини азаттыкка чыгаруудан дагы да жакшы иш»* (Абу. Давуд, Илим, 13/3667).

Сүйүктүү Пайгамбарыбыз үчүн айткан салаваттар да зикир алкагынан саналат. Бул тууралуу Жараткан Алла минтип маалымдайт:

**«Шек-күмөнсүз Алла жана периштелери Пайгамбарга көп салават айтышат. Эй момундар! Силер ага салават айткыла жана толук баш ийип салам бергиле»** (Ахзаб, 56).

Салаваттын баалуулугун Азирети Мухаммад минтип нускалаган:

*«Кимде ким мага бир жолу эле салам берип, салават айтса, ал пендеге Алла он эсе мээримин төгөт*[85]*, каталарынан ону өчүрүлүп, он даража көтөрүлөт»* (Насаи, Савх, 55).

*«Салават менен саламды көп айткан пенделер, кыямат күнүндө адамзаттын ичинен мага абдан жакын болалышат»* (Тирмизи, Витир, 21/484).

Жана ошондой эле намазда болсун, намаз сыртында болсун тасбих, тахмид, такбир айтып, истигфар тилеп, айрыкча Куран окуу жана аяттардын маани-маңызына ой жүгүртүү зикир ибадатынан саналат.

***Изгилик элестери***

Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* түнкү намазды окуу үчүн турганда оболу *«Аллаху Акбар», «Алхамду лиллаах», «Субхаанал-малакул-куддуус», «Астагфирлуллаах», «Лаа илааха иллаллаах»* деген зикирлерди ондон кайталап, андан соң:

*«Аллахым! Дүйнө менен акыреттин кыйынчылык, мүшкүлүнөн Сага башкалкалайм!»* деп он жолу дуба кылгандан кийин намазды баштай тургандыгын Азирети Айша эне маалымдаган (Абу Давуд, Адаб, 101/5085).

***

Азирети Пайгамбарыбыз кыска, бирок нуска айтылган зикир, дубаларды жактырган.

Таң жарып калган. Багымдаттан кийин Жувайрия эне али ордунан козголо электе Алла Элчиси эртелеп үйдөн чыгып кетти. Күн эки аркан бою көтөрүлүп калган кезде үйгө кайткан Пайгамбар байбичесинин багымдатты окуган жеринен карыш жылбаганын көрөт да, суроо узатат:

*«-Мен үйдөн чыккандан бери бир оруңдан жылбай зикир чалып жатасыңбы?»*

Ооба -дегендей таризде баш ийкеди кутман эне.

*«Үйдөн чыгып баратып «Арыштын салмагынча, мүлдө макулуктун эсеби, түгөнбөгөн сөздөрдүн саны канча болсо, дал ошончо ирет Өзү ыраазы болгончо, Теңирдик даражасына жарашпас бардык өксүктүктөн Алланы аруулайм жана Ага алкыш айтам» деген сүйлөмдү үч ирет кайталагам. Мен айткан ушу нуска зикир таң эртеден бери айтылып жаткан зикирлериң менен таразага коюла турган болсо, сообу жагынан экөө тең чыгат»* (Муслим, Зикир, 79).

***

Азирети Мухаммад Мустафа мындай деген:

*«Таразага коюлганда салмагы оор отуруп, Мээримдүү Аллага жаккан жана айтылышы жеңил эки сүйлөм бар:*

*Кудайлык даражасына жарашпас сыпаттардан Алланы аруулайм жана Ага алкыш айтам. Кудайлык даражасына жарашпас сыпаттардан Улуу Алланы аруулайм!»* (Бухари, Даават, 65, Айман, 19, Тавхид, 58; Муслим, Зикир 31).

Алла ар дайым пенде заттын дилинде болууну каалайт. Куранда: **«Алар тик турганда, отурганда да, жамбаштап жатканда да** (ар дайым Алланы) **зикир кылышат»** (Аалу-Имран, 191) деп айтылат.

Жогорудагы хадистер Алланы аруулоонун-тасбихтин шарапаттуулугун жана сооптуулугун тастыктап турат. Мындайча айтканда тасбих айтууга сүрөйт. Аят менен хадисте айтылганына караганда жалгыз тасбих айтуу менен чектелбей, Алланы даңазалап, улуулап, мактап, алкыш айтып-зикир кылуу зарыл.

***

Бул окуяны Абдулла бин Буср баяндаган:

Азирети Пайгамбарыбызга эки чабан келет. Ал-жай сурашкан соң бирөө собол салат:

-Оо, Пайгамбар! Кандай адам дагы да жакшылыктуу?

*«-Өмүрү узун, кылган иш-аракети салих адам».* Экинчи чабан кайрылат ынтызарлана:

-Оо, Алла Элчиси! Исламдын өкүмдөрү көбөйдү, бек тутуна турган бараандуу бир амал үйрөт мага.

*«-Тилиң Алланы даңазалоо-зикир менен алек болсун»* (Ахмад, IV, 188).

Азирети Пайгамбарыбыздын айтымына караганда, көндүм болуп такай айтылган зикир мусулман пендени кайдыгерликтен, унутчаактыктан арылтат, ыкласын, моюн сунуусун арттырат. Тактап айтканда, зикир диний өкүмдөрдү орундатуу жаатындагы мусулмандын ышкысын арттырган рухий дем жана береке.

***

Сахабалардын бирөө Азирети Мухаммаддан сурайт:

-Кайсы жихаттын акыбети дагы да чоң?

*«-Алланы такай зикир кылган пенденин акыбети зор болот!»*

-Кандай абалда орозо кармаган адамдын акыбети дагы да чоң болот?

*«-Алланы көп эстеген пенденин орозосу!»*

Чабан андан кийин намаз окуган, зекет берген, ажыга барган жана кайыр-садага берген адамдын акыбети тууралуу сурады. Алла Элчиси анын бардык суроосуна:

*«-Алланы көп-көп эстеген пенденики!»* деп жооп берет.

Абу Бакир Азирети Умарга кайрылат:

-Умар! Алланы зикир кылган жандар жакшылыктын баарын алып кетишти!

Муну уккан Ааламдардын Ардагы *(саллаллаху алейхи васаллам)* аларга бурулуп:

*«-Ооба ошондой!»* деп баш ийкеди.

Демек, кандай абал болбосун өзүбүздү зикир кылганга көндүрүп, дасыктырып, ушул изгиликти оожалтышыбыз чоң жакшылык алып келет.

***

Кеңеш сураган Муаз бин Жабалга (Алла ага ыраазы болсун) Азирети Пайгамбарыбыз мындай деген:

*«-Алладан чындап корк! Такыбаа бол! Кай жерге баспа, кай даракка жөлөнбө Алланы зикир эт. Күнөө иш кылган соң жарыя түрдө да, купуя түрдө да тооба кыл!»* (Хайсами, X, 74).

***

Зикирдин шарапаттуулугу тууралуу сахабаларына маалымат берип жатып Алла Элчиси мындай дейт:

*«-Бейиш багына кирген кезде аны туура пайдалангыла».* Сахабалардын айрымдары түшүнбөй кайра суроо узатышат:

-Пайгамбарым! Бейиш багынан эмнени максат кылып жатасыз?

«-**Зикирчи жамаатты** (максат кылдым)» (Тирмизи, Даават, 82/351).

***

Абдулла бин Раваха *(Алла ага ыраазы болсун)* кимге жолукпасын:

«-Кел тууган! Алла үчүн бир аз олтуруп ыйманыбызды тазалап, зикир кылалы!» деп өтүнөр эле. Күндөрдүн биринде ал башка бир сахабага жолугуп өтүнүч айтат. Абдулланын айканын түшүнө бербеген сахаба Алла Элчисине собол таштайт. Азирети Пайгамбарыбыз ага:

*«-Абдулла бин Раваханы Алла мээримине бөлөсүн! Ал периштелер мактаган (зикирчи) алкакты абдан жакшы көрөт»* деп жооп берди (Ахмад, III, 265).

***

Абдулла бин Шаддаддын айтуусуна караганда:

Бани Узра уруусунан үч киши Алла Элчисине келип мусулман болушат. Меймандоо милдетин моюндаган Талха *(Алла ага ыраазы болсун)* аларды үйүнө алып кетет. Бани Узрадан келген бул үч кишинин келиши дин душмандарына каршы бир казатка туш келгендиктен алардын бири казатка кошулуп барып шейит болот. Көп өтпөй күчтүү даярданган колго кошулуп меймандардын экинчиси аттанат казатка. Натыйжада ал да шейит кетет. Меймандардын үчүнчүсү болсо бир кыйла убакыттан кийин төшөктө үзүлөт.

Андан кийинки окуяны Талха минтип эскерет:

-Үйгө конгон меймандарымды түшүмдө көрдүм. Төшөктө үзүлгөн пенде эң алдыда экен. Экинчи болуп шейит кеткен пенде анын артынан баратат. Алгач болуп шейиттик шербетин ичкен мусулман артта калыптыр. Абдан таң калдым, алгач болуп шейит кеткен кишинин артта калышы, төшөктө жатып жан берген мусулмандын алдыда баратышы дилиме оор келди. Дароо Пайгамбарга барып түшүмдү айттым төкпөй чачпай. Туура дегендей баш ийкеп Алла Элчиси буларды айтты:

*«-Бул жерде таң кала турган эч нерсе жок. Алланын даргөйүндө тасбихти, такбирди жана тахлилди оозунан түшүрбөй Ислам менен өмүр кечирген момун-мусулмандан шарапаттуу эч ким жок»* (Ахмад, I, 163).

***

Күндөрдүн биринде Уфтада устат шакирттери менен сейилге чыгат тоо тарапка. Дервиштердин баары устаттын буйругун аткарып чөбү белден буралган тоо бооруна чыгып кучак, кучак гүл терип келишет. Дервиштердин арасынан Бурсанын мурунку казысы Махмуд мырза гана ноодасы сынып, соолуган гүлдү көтөрүп келет... Баары колдогу атыр жыты аңкыган түркүн түстүү гүлдөрдү сүйүнүч, кубаныч менен сунат улгайган мамырчыга. Махмуд болсо соолуп ноодасы сынган гүлдү узатып жатып баш көтөрбөй адеп сактайт. Жадыраган жүздүн баары ага карайт таңдана.

-Махмуд балам! Бардык жолдошторуң боо-боо гүл апкелди. А сен эмне үчүн? деп сөз төркүнүн суроолуу көз мен туюндурат керээт билгин.

-Устат! Сизге мындан да кымбат, мындан да көп нерсе тартуу этсем да аздык кылат деп ойлойм. Бирок, кайсы гүлгө кол узатпайын «Алла, Алла!» деген зикири келип жатты кулагыма. Алардын асманга агылган шарапаттуу сөзүн токтотууга жүрөгүм даабады, дилим ыраазы болбоду. Акырында зикир айталбаган ушу соолуган гүлдү апкелүүгө аргасыз болдум! дейт.

Жүрөгү сезимтал пенделер үчүн ааламдагы мүлдө кыпын ибарат нускасы. Жандуу-жансыздын баары Алланы зикир кылышат.

**«Жети асман менен жердегилердин бүт баары Аны даңкташат. Ага алкыш айтпаган, аруулабаган эч нерсе жок** (ааламда). **Бирок алардын тасбихин силер түшүнбөйсүңөр. Акыйкатта Ал - Сыпаа, Кечиримдүү!»** (Исра, 44).

Демек, адампенде ааламдагы сан миң ажайып көрүнүштөн сабак алып, негизги милдетин билип, таанылгыс жоопкерчилигин моюндап, Жаратуучусун зикир кыла жүрүшү абзел.

***

Салават айтуу эң шарапаттуу зикирлерден экенинде калет жок. Азирети Пайгамбарыбыздын Алла даргөйүндөгү орду өтө кадырлуу болгондуктан ага салам жана салават айтуу руханий өңүттөн абдан пайдалуу.

Эбегейсиз Улуулугуна карабай Жараткан Алла Өз Элчисине салават айтып, мээримине бөлөп ыраазылыгы менен аны баркын көтөргөн жана ошондой эле ага салават айтууну мүлдө адамбаласына буйруган.

Тарыхый булактардын айтымына караганда Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* минтип айткан:

*«Мираж түнү мен Раббимди жүрөгүмдүн көзү менен көрдүм. Раббим мага мындай деди:*

*«-Сүйүктүүм, кел! Мени менен дидарлаш!» деди. Таң калгандан үнсүз селейдим. Бир топтон кийин Ал менин дилимди чыйралтты.*

*«Алкыш-шүгүр өңдүү сөз менен, орозо сыяктуу милдет менен жана зекет сыяктуу мал-мүлк менен орундатылган мүлдө ибадат Жараткан Аллага таандык» дедим.*

*«Эй Кутман Пайгамбар! Алланын саламы, ырайымы жана бүт берекеси сага багышталсын!»*

*«-Алланын саламы бизге жана Анын жамы пенделерине багышталсын!» дедим.*

*«-Пайгамбар! Мен Жабраилди ортобуздан оолактаттым, а сен болсо, үммөтүңдү ортобуздан оолак туппадың» деди айбат жанган үн менен. Жаратқандын бул сөзүн уккан Жабраил мындай деди:*

*«Алладан башка ибадатка татыктуу эч бир кудайдын жок экендигине күбөлүк этем. Ошондой эле ишенимдүү Мухаммад Анын кулу жана Элчиси экендигине күбөлүк этем»* (крз. Куртуби, III, 425).

***

Убай бин Кааб *(Алла ага ыраазы болсун)* минтип баяндаган:

Түндүн үчтөн бир бөлүгү ооп калган. Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* уйкудан туруп:

*-Оо, адамдар! Алланы зикир кылгыла! Сур биринчи ирет үйлөнгөндө жер огунан айланат. Андан соң сур экинчи ирет үйлөнөт. Азабы катуу өлүм каптайт. Азабы катуу өлүм каптайт!* деди.

Жүрөгүм опкоолжуп кетти.

-Пайгамбарым! Мен сага өтө көп салават айтып жүрөм. Муну канча айтсам болот.

*-Каалашыңча айт.*

-Дуба тилегимдин төрттөн бир бөлүгүн салават айтууга арнасам кандай болот?»

*-Каалашыңча айт. Бирок дагы көбүрөөк айтсаң, пайдасы өзүңө.*

-Андай болсо дубамдын жарымын салаватка бөлөйүн.

*-Каалашыңча айт! Бирок көбүнүн пайдасы өзүңө».*

-Анда дубамдын үчтөн эки бөлүгүн бөлөйүн».

*-Каалашыңча айт. Арбытсаң өзүң үчүн кайырлуу.*

-Анда, дубага бөлгөн убактымдын баарын сага салават айтууга арнасам кандай болот?

*-Андай болсо Алла сенин бардык мүшкүлүңдү жоюп, күнөөлөрүңдү кечирет* деди (Тирмизи, Кыямат, 23/2457).

***

Бир жолу сахабалардан бирөө оболу Аллага хамд-алкоо, өзүнө салават айтып дуба кыла баштаганына Азирети Пайгамбарыбыз күбө болуп, анын бул таризин мактоого алат:

*«-Оо дубакөй пенде! Дуба кыл* (дубаны алкыш жана салават менен баштаган адатты таштабай уланта бер!) *дубаң кабылдана берет* дейт (Тирмизи, Даават, 64/3476).

Умар бин Хаттаб мындай деген:

«Тилеген дубаң жер менен көктүн ортолугунда турат. Азирети Пайгамбарыбызга салават айтмайын эч бир дубаң кабылданбайт» (Тирмизи, Витир, 21/486).

***

Кааб бин Ужранын баяндоосуна караганда, күндөрдүн биринде ал:

-Пайгамбарым! Сизге кантип салам берерибизди үйрөндүк бирок, кантип салават айтышты билбей жатабыз? дейт. Салават кантип айтыларын Азирети Пайгамбар:

*«Аллахым! Ибрахимге жана үй-бүлөсүнө мээрим төккөнүңдөй Мухаммадка да, үй-бүлөсүнө да мээримиңди төк. Сен шексиз мактоого татыктуусуң жана Улуусуң. Аллахым! Ибрахимге жана үй-бүлөсүнө жакшылык, береке ыроологонуң сыяктуу Мухаммадка да, үй-бүлөсүнө да жакшылык, береке багышта. Сен шексиз мактоого татыктуусуң жана Улуусуң!»* деп үйрөтөт (Бухари, Даават, 32; Тирмизи, Витир, 20; Ибн-и Мажа, Икама, 25).

***

*«-Күнүңөрдүн эң шарапаттуусу жума күнү... Андыктан мага ушу күнү көп-көп салам жана салават айткыла. Анткени ал мага ыйгарылат»* дейт Алла Элчиси.

Сөз маанисине түшүнө бербеген бир сахаба суроо салат:

-Сен көз жумуп эч бир изиң калбаган чакта биздин салават сага кантип ыйгарылат?

*-Алла Тааланын буйругу менен пайгамбарлардын денесин чиритүү топуракка арам кылынган! деген жоопту алат* Пайгамбардан (Абу Давуд, Салат 201/1047, Витир, 26).

***

Асыресе, жума күнү Алла Элчисине салам жана салават айтуунун баалуулугу тууралуу Азирети Али (саллаллаху алейхи васаллам) мына буларды айткан:

«Кимде-ким жума күнү Азирети Пайгамбарыбызга жүз жолу салават айткан болсо, кыямат күнү жүзүнөн нур тамылжып, ажары ажайып сулуу болуп махшар майданына келет. Аны көргөн көпчүлүк суктана карап «Бул адам кайсы амалды көп аткарган эле?» деп бири-биринен сурашат (Байхаки, Шуабул, Иман, III, 212).

***

Кааб бин Ужранын айтымына караганда Азирети Мухаммад күндөрдүн биринде *«Минбарга жакын отургула!»* дейт. Жамаат жакындап олтурат. Биринчи тепкичке чыгат, «Аамийн!» дейт. Экинчи тепкичке чыгат, «Аамийн!» дейт. Үчүнчүгө чыккан соң дагы «Аамийн» дейт. Намаз аяктаган соң мурда укпаган мындай сөздүн жана көрүнүштүн сырын сурадык. Ал мындай деди:

*«-Жабраил периште мага көрүнүп «Рамазанга жетишкени менен кечирим алалбаган жан мээримден оолак болсун!» деди. Мен болсо укканыңардай «Аамийн!» дедим. Экинчи тепкичке чыкканымда «Ысымындын айтылганын угуп туруп сага салават айтпаган адам мээримден оолак болсун!» деди. Дагы «Аамийн!» деп коштодум. Үчүнчү тепкичке чыкканымда: «Ата-энеси же экөөнөн бири жанында болгону менен алардын ыраазылыгын алалбай бейишке татыбаган адам мээримден оолак болсун!» деди, «Аамийн!» деп коштодум* (Хаким, IV, 170/7256;Тирмизи, Даават, 100/3545).

***

Бир салих пенденин береги сөзү жазма булактарда жазылып калыптыр:

Менин бир коңшум бар эле. Ал аалымдар жазган китептердин нускасын көбөйтүп жазып тиричилик кылчу. Көзү өткөн соң түшүмдө көрүп аны менен кадимкидей сүйлөштүм:

-Алла Таала сага кандай мамиле кылды?

-Мени кечирди.

Кайсы амалың үчүн?

-Өзүңө маалым болгондой, мен китептин нускасыз көбөйтүп жазчу эмес белем. Алла Элчисинин ар бир кезиккен куттуу ысмын жазып жатып ага сөзсүз түрдө салам жана салават айтчумун. Мына ошол себептен Жараткан Алла мага көз көрбөгөн, бир жан укпаган, эч бир пенденин кыялына келбеген улуу нематтарды тартуу этти (Набхани, Саадатуд-Дарайн. 101, б).

***

Айтууга караганда Исламдын жол башчысын пир тутуп, анын ахлагын сиңирген бир мусулмандын түшүнө күндөрдүн биринде Алла Элчисин *(саллаллаху алейхи васаллам)* кирет. Азирети Пайгамбар ага кыпындай көңүл бурбайт. Шаабайы сууп убайымга баткан пенде суроо салат:

-Пайгамбарым! Менде таарынычың барбы же мага капаланып турасыңбы?

-Жок!

-Андай болсо, эмне үчүн мага көңүл бөлбөйсүң?

*-Сени таанybайт экем!*

-Пайгамбарым, кантип тааныбайсың мени? Мен катардагы эле үммөтүңдүн биримин. Аалымдар «Эне өз перзентин жазбай тааныйт, а Алла Элчиси болсо өз үммөтүн андан да жакшы тааныйт» деп айтышпады беле....

*-Алар туура айтышкан. Чынын айтсам сенден адеп-ахлагымдын изин көрө албай турам. Анын үстүнө сенден мага эч бир салам жана салават келген жок. Мен анын үммөтүмүн дегендерди, адеп-ахлагымды канчалык деңгээлде тутунганына жараша таанып аларымды билип кой.*

Уйкудан чочуп ойгонгон адампенде сар-санаага батып өзүн жектейт, мурунку кетирген каталары үчүн тооба кылат. Ошондон тарта Алла Элчисинин улуу ахлагын бек тутунуп, кай жерде жүрбөсүн салам жана салават айтуу менен алек болду. Арадан бир кыйла убакыт өткөн соң Азирети Пайгамбар түшүнө дагы кирет. Бирок мунусунда эски тааныштардай жылмаю менен амандашкан соң:

*«-Сен мындан ары мага тааныш адамсың, сага шапаат кылам...»* дейт.

***

Жыйынтыктап айтсак, *«Адампенде сүйгөнү менен чогуу болот»* деген хадис бар (Бухари, Адаб, 96). «Сүйгөн адам арзуудагы пенденин бүт нерсесин сүйөт» дегендей, биз да Азирети Пайгамбырыбыздын кулк-мүнөзүн, иш-аракетин дегеле бардык сүннөтүн сүйүп, аларды өз турмушубузга чагылдырышыбыз керек. Албырттаган ашыгылык, чыныгы сүйүү жана баш ийүү Жараткан Алланы сүйгөндүгүбүздүн жышааны, ишенимдин пайдубалы. Башка нерселерге ыктаган бардык сүйүү Куран менен сүннөт алдында наркы да, өтүмү да жок. Жаратkандын алдына жүзү жарык баруунун жолу - Азирети Мухаммад Мустафаны сүйүү...

Алланы эстеп, зикир айтуу жана салават жолдоо рухубуздун азыгы, түбөлүктүү таалайдын ачкычы. Жүрөк менен жандүйнө талбай, ташталбай айтылган зикир менен кемелине жетет. Аткени Куранда:

**«... Билер болсоңор, жүрөк Алланы зикир кылуу менен гана бейпил тартат»** (Рад, 28) -деп айтылган.

**Мына ушундай изгиликти Алла баарыбызга буйрусун! Оомийн!..**

## 9- АКЫРКЫ ДЕМ ЖАНА АКЫРЕТ ҮЧҮН КАМ КӨРҮҮ

Эгер адамзаада аалам ыргагына жана андагы мүлдө болумушка ибарат терезесинен караганда, тирүүлүктө «өлүм» акыйкатынын бар экендигин жана аны менен алектенүүнүн зарылдыгын аңдаган болот эле.

**«Жер жүзүндөгү бүт нерсе убактылуу...»** (Рахман, 26)
**«Мүлдө жан өлүмдү татат»** (Анбия, 35).

Адам адам болуп жаралганы көрөр күнү, ичер суусу түгөнгөн саатта тытынып жыйган дүйнөсүнөн кыпынчалык алалбай көз жумуп кете бергенин карт турмуш көз көрүнөө тастыктап келсе деле адампенденин алданып калганы таң калыштуу... Анан дагы, күн алыс көрүстөн, күмбөз жана жаназа окугандарды көрүп, орду толгус жоготууга кабылгандардын муңдуу ыйын угуп турса да, камаарыбаган киши баласы өзүн өлбөчүдөй сезип келет. Акырындык менен өсүп келе жаткан денеге рух салынып эне курсагы аркылуу бу дүйнөгө көз ачты дегиче адампенде алп өлүмдүн жолоочусу болот. Бул кашкайган чындык, жокко чыгаруу мүмкүн эмес. Киши баласы убактылуу сапарда экенин же кам көрүү майданында турганын качан элестетер экен? Адаттагы эле күндүн биринде чымын жан чыркырайт, түбөлүктүүдөй көрүнгөн өмүр соолуп, рух денеден бөлүнөт. Андан ары акырет талаасына карай кабыр сапарын улантат.

**«Биз кимге узун өмүр берген болсок, анын жаратылыш турпатын алсыз кылып койобуз. Акыл калчашпайбы?»** (Ясин, 68).

Кулпенделик озуйпаны Алла ыраазы боло тургандай калыс өтөп, акыреттик бактылуулукка жетүү адам баласынын алгы максаты болушу зарыл. Азирети Пайгамбарыбыздан бир хадис:

*«Напсинин азгырыгына жана кумарына моюн сунбаган жана акырети үчүн кам көргөн жан - акылдуу адам...»* (Тирмизи, Кыямат, 25/2459).

Өмүр чыныга тамган тамчы сыяктуу. Чыныны толтурган соңку тамчы - кишинин акыркы деми.

«Кимде-ким (өлүм алдында): *«Алладан башка Кудай жок» деп айткан болсо, бейишке кирет»* (Абу Давуд, Жанаиз, 15-16/3116; Хаким, I, 503).

Мындайча айтканда жүрөктөгү маанисиз кумар, ышкы жана напси арзуусун тыйып, дилди Аллага буруп, өмүрүнүн акыркы демине чейин мына ушундай рухий туруктуулукта жашап өткөн болсо, ыйманы саламат кетти, жайы бейиштен болду деп үмүт байланат. Башка өңүттөн караганда, Исламга шайкеш келбеген жашоону кечирген пенделер «Лаа илааха иллаллах» - деп тил күрмөөгө келбеген акыркы мөөнөттөрдө айта албашы ыктымал. Анткени Алла Элчиси мындай деген:

*«Адампенде кандай жашаса, дал ошондой өлөт, кандай өлгөн болсо, дал ошондой абалда тирилет» (*крз. Муслим, Жаннат, 83; Мунави, V, 663).

Акыркы дем бууланбаган, таза күзгү сыяктуу. Адамзаада өзүнүн ким экендигин акыркы демди берер алдында таасым билет. Өлчөлүү өмүрдүн эсеп-кысабы көз алдына тартылат. Мына ошондуктан киши баласы үчүн ажал кокологон учурдан өткөн ибараттуу көрүнүш жок.

*«Кабыр* (тирүүлүктөгү амалдарга жараша) *бейиштин бир багы же тозоктун бир чуңкуру»* (Тирмизи, Кыямат, 26/2460).

Оопасыз бул ааламдан түбөлүктүү дүйнөгө ыйманды саламатта алып өткөн мыкты пенде болуу жана кабырыбызды бейиш багына айлантуу үчүн тирүүлүктө жакшылап кам көрүү кажет. Тактап айтканда, акыреттеги жыргал жашоо үчүн жарамдуу амалдар, туура багыт жана адамдык изги сапат бул дүйнөдө талап кылынат.

**«Өлүм келгенге чейин Раббиңе кулдугуңду өтө!»** (Хижр, 99).

Аллага жана Анын Элчисине сүйүү арнап, моюн сунуп, саналуу өмүрдү жарамдуу амалдар менен саймалаган өзгөчө кулпенделерге Жараткандын жакшылыгы тийип, акыркы мөөнөттөрдө күбөлүк келмесин айтып, анын рухий бейпилдигине бөлөнгөн бойдон көз жумушат. Адамдардын көбү мына ушунун тескерисине туш болушат. Анткени

алар напсинин көз бойомочулугуна, шайтандын тукуруусуна алданып, рухий сапаттарды булгүнгө учуратkandыгы үчүн бул дүйнөдө кандай жашап жүргөн болсо, дал ошондой ит өлүмүнө кабылышат.

Азирети Пайгамбарыбыз үммөтүнө эскертүү иретинде айтат:

*-Өлгөндөн кийин баары бушайман болушат.*

Таңданууну жараткан сөзгө түшүнө бербеген сахаба суроо узатат:

-Пайгамбарым, адамдар эмне үчүн бушайман болушат?

*«-Дүйнө салган адам мухсин* (жакшылыктуу, кайырымы мол, салих) *пенде болсо, мына ушул изгиликтерди дагы да өркүндөтпөгөнү үчүн; эгер* (көз жумган пенде) *жаман адам болсо, жаман жолдон кайтпаганы, жүрүм-турумун оңдобогону үчүн бушайман болот»* деген.

Алла Таала пенделерине эскертүү берет:

**«Эй, ыйман келтиргендер! Мал-мүлк, бала-бакыра Алланы эскерүүңөргө тоскоол болбосун. Эгер кимде-ким ушундай кылса, зыянга учурары анык. Ажал келген соң кайсыдыр бириңердин : «Оо, Раббим, салих пенделерден болуп, мол кайрым кылайын, өмүрүмдү бираз узартчы!» деп айтышынан оболу, ырыскы катары силерге берилгендерден Алла жолуна каржагыла. Бирок Алла тирүү жанга ажал жеткен кезде аны эч качан кечиктирбейт. Эмнени жасаба, Алла анығын билип турат»** (Мунафикун, 9-11).

Жыйынтыктап айтканда, ар башка келчү бир өлүм жана кыяматка чейинки кабырдагы жашоо бу дүйнөдөгү кылган иш-аракетибизге, жүрүм-турум, адеп-ахлагыбызга жараша өзгөрөт.

*«Эй бала, ар бир адамдын өлүмү тирүүлүгүнүн ырайына жараша жүз берет. Пендени Алла алдына алып барганын капарына албай өлүмдөн жүз үйрүп, өлүмдөн корккон суу жүрөктөргө ал коркунучтуу душман болуп көрүнөт. Ар дайым эстеп жүргөндөргө өлүм достой жадырап келет».*

*«Эй, өлүмдөн качкан адам! Эгер чынын айта турган болсом, сен өлүмдүн өзүнөн эмес, өзүңдөн коркуп турасың».*

*«Анын кейпинен эмес, өлүм күзгүсүнөн өзүңдүн былыгыңды көрүп алып коркуп жатасың. Сенин рухуң даракка окшош. Өлүм болсо анын бир жалбырагы. Үзүлүп түшкөн ар бир жалбырак ошо дарактын түрүнөн экени талашсыз..»*

Демек, өлүмдүн күлүп келиши өмүрдүн жарамдуу амалдар менен шөкөттөлүшүнө байланыштуу...

***Изгиликтин ибараттуу элестери***

Абдулла бин Умар баян *(Алла ага ыраазы болсун)* этет:

Алла Элчиси менен чогуу отруганбыз. Ансар мусулмандарынан бир адам келип эсен-соолук сурашкан соң суроо узатты:

-Оо, Алла Элчиси! Кандай адам момундардын эң шарапаттуусу болот?

*-Ахлагы эң мыкты болгон адам!*

-Андай болсо, кандай адам момундардын эң ахлактуусу болот?

*«-Өлүмдү көп эстеген жана акырети үчүн жигердүү кам көргөндөр. Мына ушулар чыныгы акылдуулар деп эсептелет»* деп айтты (Ибн-и Мажа, Зухд, 31).

***

Бараа *(Алла ага ыраазы болсун)* минтип эскерет:

«Кайсы бир жаназада Алла Элчиси менен чогуу элек. Ал кабырдын жанына отуруп ыйлап кирди. Көзүнөн чертилген жаш топуракка таамп жатты. Бир топтон кийин:

*«-Оо, туугандар! (Баарыбыздын башыбызга келе турган) мына ушу өлүм үчүн жакшылап кам көргүлө!»* деди (Ибн-и Маажа, Зухд, 19).

***

Өлүмгө, акыретке даярдык көрүү үчүн кабыр, кыямат жана акыреттеги айрым абалдын кандай болору тууралуу Азирети Пайгамбарыбыз кеп айткан.

*«Мусулманга ажал жеткен маалда ак кийинген мээрим периштелер келип:*

*-Сен Раббиңе ыраазы бол, Ал сенден ыраазы болсун, чык денеден. Мээримдүү, райхан жана азапсыз Аллага багыттан.*

*Мына ушул сөздөн кийин рух денеден кудум аңкыган атыр сыяктуу бөлүнүп чыгат. Периштелер аны тээ асмандын каалгасына чейин колдон колго өткөрүп алып чыгышат да:*

*-Жерден келген бул жыт абдан жагымдуу! дешет бир ооздон. Андан соң аны момундар руху чардаган жайга алып барышат. Момундар анын келишине жоготкон кымбат буюмун тапкан адамдан артык сүйүнүшөт. Алар андан дүйнөдөгү тааныштарынын ал-абалын сурашат. Айрым рухтар суралгандар тууралуу:*

*-Койгулачы ошону, ал дүнүйөнүн кызыгына батып кеткен дешет.*

*-Паланча уулу түкүнчө бу дүйнөгө өткөн эле, келген жокпу жаныңарга? деп сурайт жаңы келген рух.*

*-(Оо жарыктык, ал дагы өттү дечи) келбегенине караганда Хавия тозогуна ташталган тура!.*

*Ажалы жеткен каапырга азаптачу периштелер кылдан токулган катуу чепкен ала келишет да:*

*-Оо курган жан ачуулуу чык бул денеден, Алланын азабын тарта чык өзүңө, Анын азабына чурка! дешет.*

*Айтып оозду жыйгыча сасыган тарптын жытындай буруксуп кишиден жан чыгат. Периштелер аны колдон колго өткөрүп жер каалгасына алып келишет да:*

*-Бул эң жийиркеничтүү сасык жыт! деп жийиркенишет. Акырында аны каапыр рухтардын жанына алып барышат* (Насаи, Жанаиз, 9).

***

Азирети Мухаммад Мустафанын айтуусуна караганда:

*«Кыямат күнү адамбаласы куду козу өңдүү момурайып Алланын астына апкелинет. Жараткан аны суракка тарта баштайт:*

*-Сага мол мүлк-немат, санак жеткис жакшылык ыроолодум. А сен эмне жасадың?*

*-Оо Жараткан. Чогулттум, жыйнадым, аны дагы арбын көбөйтүп артка таштап келдим. Ошонун баарын Сага алып келейин, мени артка (дүйнөгө) кайтар деп көзүн жашылдантат. Сурак андан ары уланып кийнки суроо узатылат:*

*-Кана мурдатан акыретке жөнөткөндөрүңдү көрсөт Мага!*

*-Оо Жараткан! Аларды чогулттум, жыйнадым, дагы да көбөйтүп артка таштап келдим. Ошонун баарын Сага алып келейин, мени артка (дүйнөгө) кайтар.*

*Анткени адампенде мурдатан эч бир жакшылык даярдаган да, жөнөткөн да эмес эле. Ошо себептен ал тозокко ыргытылды»* (Тирмизи, Кыямат, 6/2427).

Жер бетине адам болуп жаралып, эс тартып, балакат жаштан тарта кайдыгер өмүр кечирип, акырет үчүн жарамдуу даярдык көрбөгөн көрпенделер Пайгамбарыбыз маалымдаган кейипке кириптер болуп, түбөлүк азап чегишет. Кудай Таала муну Куранда минтип билдирет:

**«Кимге эсеп-кысап китеби арт жагынан берилсе, ал өзүнө өлүм тилеп жалдырайт, алоолонгон отко өрттөлөт. Анткени ал** (сынак дүйнөдө) **жакындарынын арасында менменсинген. Келкелинин өзгөрөрүн, Жараткандын алдында суракка тартыларын капарына алган эмес»** (Иншикак, 10-14).

**«Чындыгында, Карун Мусанын элинен экенине карабай аларга каршы чыкты. Ага ачкычтарын күчтүү бир топ араң көтөрө ала турган казыналарды берген элек. Ошондо эл ага: «Кубанба! Акыйкатта Алла көпкөндөрдү жактырбайт!» деген. Алланын сага берген дөөлөтү аркылуу акырет конушуна жетүүгө умтул, бирок бу дүйнөдөгү ырыскыны да унутпа. Алла сага жакшылык кылгандай сен да жакшылык кыл! Жер бетинде бузукулук кылууну көздөбө. Бузукуларды Алла сүйбөйт.**

(Карун): **«Анығында муну** (бүт байлыкты) **мен өз илим-билимим менен таптым деди. Чындыгында Алла андан мурун, андан да күчтүү, нары бай коомдорду кыйратканын билбейт беле? Күнөөкөрлөрдөн күнөөлөрү тууралуу суралбайт** (Алла алардын баарын анык билет).

**Ал коомунун алдына шаңдуу салтанат менен чыккан кезде, дүйнө жашоосун сүйгөн жандар: «Атаганат! Карунга берилгендей байлык бизде да болсо, анткени Ал зор үлүштүн ээси! дешти.**

**Алладан илим берилген пенделер: «Ыйман келтирип, жакшы иштерди жасагандардын Алла берүүчү сыйлыгы мындан да мыкты! Ага сабырдуулар гана жетет!» дешти.**

**Акырында аны да, анын турагын да жерге жуткуруп жибердик. Алладан башка ага жардам берээр бир да тайпа чыккан жок, нары көмөк көрсөтүүчөлөр да табылбады»** (Касас, 16-81).

Карундун бул абалы тирүүлүктө байлыгына, күчүнө ишенип, убакты-сааты келгенде капилет көздөр өчөрүн капарына албаган кайдыгерлердин кейиштүү акыбетин таасым чагылдырган акыйкат мисал.

***

Сахабанын бири Алла Элчисине *(салллаллаху алейхи васаллам)* суроо узатат:

*-Пайгамбарым! Кыямат күнү Улуу Алланы көралат бекенбиз?*

*-Чак түштө, асман чайыттай ачык турган кезде күндү көрүү үчүн бири-бириңерди түртүп жүткүнөсүңөрбү?*

*-Жок!*

*-Көк бетинде томуктай булут жок кезде төбөдөгү айды көрүү үчүн бири-бириңерди түрткүлөйсүңөрбү?*

*-Жок!*

*-Кудурети Улук Алланын атына ант этип туруп айтамын; кудум төбөдөгү күндү жана айды көрүү үчүн бири-бириңерди түрткүлөбөгөн сыңары Раббиңерди жайбаракат көрө аласыңар. Пенде ошентип Алланын алдына барат. Жараткан:*

*-Оо паланча! Мен сага жакшылык ыроолободумбу? Сенин баркыңды көтөрбөдүмбү? Өмүрлүк жарды сага тартуулабадымбы? Ат менен төөнү кызматыңа сунбадымбы? Башчылык кылуу, олжонун төрттөн бирин алуу мүмкүнчүлүгүн бербедимби? деп сурап баштайт.*

*-Баарын бергенсиң Улуу Аллахым!*

*-Андай болсо, Мени менен бетме-бет келүүнү оюңа албадыңбы?*

*-Жок....*

*-Тиги дүйнөдө Мени унутканың сыяктуу Мен да сени унутамын.*

*Кезек экинчи пендеге келет. Оболкудай суроо ага да берилет. Үчүнчү болуп кезек күтүп турган пендеден дал ошондой соболдор суралат. -Ооба! Оо Жараткан! -дегенден башканы айтууга жарабайт.*

*-Мени Менен жолугууну эч бир оюңа алган эмес белең?*

*-Оо Жараткан! Сага, китептериңе жана пайгамбарларыңа ишендим. Намаз окудум, орозо кармадым, кайыр-садага бердим! деп бар мүмкүнчүлүгүн жумшап Кудай Тааланы жерге-сууга тийгизбей мактап, жактайт.*

*-Токтой тур пендем, Айткандарыңды аныктоо үчүн азыр бир күбө чакырылат дегенди уккан пенде:*

*-Ким болду экен, мага каршы күбөгө өтө турган деген суроого баш катырып, ичтен сыздайт. Аңгыча кулпенденин оозу мөөрлөнөт.*

*-Кана айткыла! деген буйрук берилгенде, кашка жилигинен тарта эти, сөөгүнө тил бүтүп, анын бүтүндөй жаман кылык-жоруктарын айтып, далилдеп берет. Өзүн актап-жактабашы үчүн мына ушул иш жараян этти. Бул адам Алланын азабына кабылган мунафык эле»* (Муслим, Зухд, 16).

Бүт дене-мүчө жана жер бетиндегинин баары күбөгө өтөр ошол оор суракта адамзаада күнөөлөрүн кантип жашыра алат? Андыктан кыяматтын кыйын күнүндө уятка калбоо, түбөлүк азапта жанбоо үчүн өлчөлүү өмүрдү кылдаттык менен жашоо абзел.

***

Кутман Пайгамбардан *(саллаллаху алейхи васаллам)* бир хадис:

*«Кулпенде жерге берилери менен кайтып бараткан жакындарынын шыбырты узап кеткени угузулат. Аңгыча эки периште келет, сурактын алгачкы баскычы башталат:*

*-Мухаммад Мустафа тууралуу эмне айта аласың?*

*Пенде момун-мусулман болгондуктан:*

*-Анын Алланын кулу жана Элчиси экендигине күбөлүк этем! деп жооп берет.*

*-Тозоктогу барар жайыңды бир көрүп кал. Алла Таала бул жайды бейиштен бир жайга алмаштырды. Ал экөөн тең көрөт. Көрүстөндө жатып бейишти көрө ала турган ажайып терезе ачып берет.*

*Эгер көз жумган адам каапыр же мунафык болсо (периштелердин суроосуна):*

-(Силер сурап жаткан адамды) *билбейм. Көпчүлүк айтканды мен да айтып жүргөм! деп бурк этет. Өзүнө-өзү жамандык кылып алган адамга:*

*-Түшүнбөдүң, моюн да сунбадың! деп айтылат да, эки темир камчы менен кулакка чабылат.* (Камчынын уусуна чыдабай*) ушунчалык катуу кыйкырат дейсиң, инсан менен жин ааламынан сырткары бардык жандыктар анын айкырыгын угат»* (Бухари, Жанаиз, 68, 87; Муслим, Бейиш, 70).

***

Азирети Давуттун уулу Сулайман пайгамбар жер айдап жаткан дыйкандын жанынан өтүп калат. Куйрук жалы төгүлгөн бууданга жана үстүндөгү чайпалган адамга суктанган дыйкан:

-Давут бүлөсүнө шексиз зор оомат берилген тура! деп мыңкылдап койот. Бирок, анын бул сөзүн пайгамбарга желип өткөн шамал жеткирет. Кулагы чалган сөзгө жаны кашайган пайгамбар мингичинен түшүп дыйкандын жанына жай басып келип:

«-Сага жөө келгенимдин себеби, күчүң жетпеген нерсени арзуу кылба! Алла ыраа көргөн бир тасбих Давут бүлөсүнө ыроолонгон бар ооматтан да, өкүмдарлыктан да кайырлуу![86]» деди.

Бу дүйнөдө ыкластуулук менен орундатылган салих амалдар түбөлүктүү ааламга көчкөндө таалайдын ачкычы, бактылуулукка жеткирер байлык болот! Бул кашкайган чындык.

**«Эй ыймандуулар! Алладан корккула. Мүлдө адампенде эртеңкинин камын көрсүн. Алладан корккула. Анткени Алла жаамы иш-аракетиңерден кабардар»** (Хашр, 18).

***

Өлүмдөн качуунун эч бир айласы да, жолу да жок. Жалгыз чара - ага даярдык көрүү. Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деген:

*«Давуд пайгамбардын динге болгон кайраты абдан бек эле, намысты көз карегиндей таза тутчу. Үйдөн чыккан кезде каалганы жакшылап бекитип чыккандыктан, эч ким даап кире алчу эмес. Күндөрдүн биринде адаттагыдай үйдөн чыгып баратып каалганы бекитти... Кыйла убакыттан кийин үйүнө кайтат. Эшик ачык. Ичкери кирип, бир адамды көрөт.*

*-Сен кимсиң?*

*-Мен адамдан коркпос, тоскоолдук бөгөй албас алпмын!*

*-Аа, демек сен жаналгыч периштесиң го? Алланын буйругун алган Азраил, кош келипсиң!*

*Арадан көп өтпөй пайгамбардын жаны алынат...»* (Ахмад, II, 419).

***

Осмон падышачылыгынын учурунда Үчбаш Насреддин Хамза[87] аттуу атактуу аалым болгон экен. Ал киши акчасын каржагысы келбей, атка минбей жөө басып, эски чапан, эски көлөчүн жаңылабаптыр. Ошентип өмүр кечирип көп байлык жыйыптыр. Аны берегидей эски-куску кийимчен көргөн айылдаштары: «Акчалуу молдо» деп койчу экен.

Акчалуу мырза күн келип чогулткан акчасына Фатих Карагумрук деген жерге «Үчбаш» атындагы медресе, «Үчбаш» атындагы мечит салдырат. Аалымдар жана үйү жок кембагалдар жашай турган далистүү бөлмөлөрдү курдуруп ишке киргизет. Элдин баамында акчаны жандан артык сүйгөн молдонун бул жигердүү камкордугу көпчүлүктү таң калдырат. Айрымдар тартынбай сурайт:

-Таксыр, сиз акчаны жандан артык көргөнүңүзгө карабай, ушунчалык зор ишке кантип батындыңыз? Мыйыгынан жылмайган молдо берегидей маңыздуу жоопту узатат:

-Кадырман замандаштар! Силер туура айтып жатасыңар. Мен акчаны абдан жакшы көрөм. Ошондуктан анын бу дүйнөдө калып кетишине көңүлүм түтпөдү. Өзүмдөн мурда акчамды акыретке жөнөттүм.

***

Азирети Али *(Алла ага ыраазы болсун)* мындай деген:

«Дүнүйө далысын салып кетип баратат. Акырет болсо жылуу жылмайып тосуп келатат. Экөөнүн тең өзүнө таандык талапкерлери бар. Силер дүнүйөнүн эмес, акыреттин талапкери болгула! Бүгүн сурак жок, амал, ибадат жасай турган күн. А эртең амал, ибадат кылганга эч бир мүмкүнчүлүк жок, сурак берүү бар!» (Бухари, Рикак, 4).

Муну, кудум сынак бөлмөсүнөн чыккан окуучунун каалгадан кадам таштап чыккандан тарта сынактын суроолоруна жооп жаза албашына, ала турган баасын жогорулата албашына салыштырууга болот....

Айрым билгиндер Азирети Алинин бул насыятын пайдалуу көрүп, минтип толукташкан:

«Дүнүйө артын салып зымырап кетип баратат. Акырет болсо бизге карай келе жатат. Далысын салып жеткирбей бараткандын артынан чуркап, өзүнө карай келе жаткан акыйкатка артын салган адамга кантип таң калбайсың».

***

Жаш кезинде Суфяни Савринин бели бүгүлөт. Себебин сурагандарга мындай деген:

«-Мени окуткан бир устатым бар эле. Көз жумар алдында канчалык жандалбас урса да, калмесин-тавхид айтымын айта албай кетти. Мына ушул абалды көргөндөн тарта белим кетти».

Акыркы дем маселеси жаатында пайгамбарлардан сырткары эч бир жанга ишеним жок. Жадакалса Жусуп пайгамбардын Аллага:

**«... (Оо Аллахым!) Жанымды Өзүңө моюн сунган абалда алып, мени салих пенделердин катарына кошо көр!»** (Жусуп, 101) деп мунажат кылышы пайгамбарлардын да акыркы дем үчүн санаага батканын айгинелеп турат. Андыктан акыретке азык камдоо үчүн берилген мөөнөттү кайдигер өткөрбөө кажет.

***

Имам Газзалинин төмөнкү насааты абдан орундуу:

«Багымдатты окуган соң жаңы күндү тоскондон оболу бардык момундар бир саамга өз напсиси менен жалгыз олтуруп аны тизгиндеп, айрым шарттар боюнча убадалашып алганы абзел. Маселен, кайсы гана соодагер болбосун, сатыктагы буюмун ортогуна тапшыра турган болсо, анын убадасын алып, келишим түзөт. Ошол эле учурда эскертүү бериши да толук ыктымал. Адамзаада өз напсисине:

«-Өмүр менин мүлкүм. Өмүр өчсө, байлыгым да, кирешем да кошо өчөт. Бирок ушу азыр жер ааламды жарыта турган күн мен үчүн жаңы күн болуп эсептелет. Алла Таала мага мүмкүнчүлүктү бүгүн да берди. Эгер Ал менин жанымды алганда, бир күнгө болсо да эрте кетип, азыркыдай жарамдуу амалдарды да, жакшылык да жасай албак эмесмин. Сен болсо өлгөнүңдү, артка кайтарылганды кабыл кыл. Андай болсо бүгүн күнөө менен арам ишке жакын жолой көрбө, көз ачып жумганчалык убакытты да текке кетирбе. Ар бир дем, акыйкатта да, баа жеткис немат.

Жыйырма төрт сааттык күн менен түн бир күн болуп эсептелерин эсиңе жакшылап түйүп ал. Кыяматта адампенденин алдына өмүрдөгү ар бир күн үчүн жыйырма төрт даана кулпулуу куту коюлат. Кутулар бирден ачыла баштайт. Ошол саатта жасаган изги амалдары үчүн биринчи кутуга нур толтурулганын көрүп, Алла берген сый экен деп ушунчалык катуу сүйүнөт дейсиң, анын ошол сүйүнчү тозоктогу мүлдө адамга таратыла турган болсо, алар тозок азабын сезбей калышмак. Кезек менен экинчи кутуну ачат. Пенденин ошол сааты күнөө менен өткөндүктөн кутудан өрдөгөн караңгылык жүрөк үшүн алат, коңурсуган сасык жыты каңылжарды жарат. Ал буга абдан капаланат. Анын кайгысы бейиштегилерге калыс таратыла турган болсо, бейиштин жыргалын сезбей калышмак. Ачылган үчүнчү куту такыр эле бош чыгат. Себеби ошол күн уйку же мубах нерселер менен өткөрүлгөн. Бирок кыпындай да сооптун муктаждыгы мукураткан ошол күндө, мүмкүнчүлүгү бар туруп албан кирешени жоготуп алган соодагердин аттиңинен да эселеген бушаймандык пенденин демин суутуп, көңүлүн чөгөрөт.

Эй, напсим! Андай болсо, мүмкүнчүлүк колдо турганда сандыгыңды соопко толтур! Бош калтыра көрбө! Жалкоолукка моюн бербе, болбосо өтө бийиктен кулайсың!» деп эскертүү бериши керек.

***

Даректүү же дарексиз кайып илимдеринин туучокусуна жеткен устат Халид Багдадий өлүм кандай келер экен деп өмүр бою санаа чегип өткөн. «Мактубат» аттуу эмгегинде мына мынтип жазып кеткен:

«Эне курсагынан түшкөндөн ушу күнгө чейин Алла даргөйүндө кабылданар, эсеби суралбай турган жарытылуу бир жакшылыкты аликүнчө жасай элек болсом керек. (Ошентсе да, Раббимдин ырайымына баш калкалайм). Эгер өз напсиңдин жарытылуу жакшылыкка түрткү болгонуна назар бурбаган болсоң, бул барып турган кайдыгерлик!...[88]»

Ошондой эле устаттын бейтааныш бир пендеге жазган катындагы береги маанилер анын акыркы дем үчүн канчалык сарсанаа болгонун таамай чагылдырып турат:

«...Өлүм алдында керек болгон эң зарыл иштер менен алектинишиңизди, куттуу сүннөткө төп келген амалдарды орундашыңызды, сынак дүйнөнүн жалган кооздугуна бгынып бербешиңизди жана ошондой эле дуба кыларда (Алла буйругандай жашап, ыйман менен көз жумууну) ушу байкуш кулпендени да эсиңизге алып коюшуңузду өтүнөм» (Мактубат-ы Мавлана Халид, б. 175).

***

II. Султан Мурат Хан өз жыргалын эмес, Алла ыраазылыгын ойлогон жан болгон. Бул жаатта жанын берүүдөн кайра тартпаган кайратман, нары эрктүү жан эле. Өлүм алдындагы ыйман саламаттыгы, махшар күнү Алланын алдына маңдайы жаркып күнөөсүз чыгуу аны ойго салып, көп кыйначу. Уулдарын үйлөндүрүп, кыздарын узаткан соң вазири Чандарлык Ибрахим Паашага:

«-Чандарлы! Мына Алланын колдоосу менен уул-кызды үйлөндүрүп, өз озуйпабызды да орундаттык. Эми ыйман менен көз жумуу гана калды...» дептир.

***

Жараткандын сүйүктүү пенделеринен Махмуд Сами Рамазан уулунун өлүм алдындагы абалы биз үчүн үлгү. Ал Ислам Пайгамбарын жандилден сүйгөн жароокер жан болгон. Жаңы жааган кардын үстүнөн жол салган адамдын изи арттан сапар тарткан жолоочу үчүн абдан пайдалуу. Бул инсан да Азирети Пайгамбарыбыздын даңгыр жолун ынтызарлык менен изме из басып, өмүр кечирген. Алла Элчисинин артынан чындап кеткенин багымдатка азан айтылган маалда жайнамазда олтуруп дүйнө салганынан аңдоого болот. Көз жумар алдында:

«Алла, Алла, Алла!» дегенин жанындагылардын баары уккан.

***

Жыйынтыктап айтканда, адампенде ыйман менен көз жумуш үчүн изги мүнөз, ийги жүрүм-турумду көкүрөккө сиңирип, Алланын өкүмдөрүн кынтыксыз аткарышы зарыл. Анткени мына ушундай жол менен такыбаалыкка жетүү, туура жолдун жолоочусунун жышааны. Мавлананын береги сөздөрү кудум тазалануунун маңызын аңдатып тургандай айкын:

«Таш менен да, жыгач менен да көрүстөн жасоого болбойт. Таксыз жүрөктөн, өз жандүйнөңдөн өзүңө жай казышың керек. Муну жүзөгө ашырыш үчүн Кудереттүү Алланын алдында өз эңсөөңдү жана текеберлигиңди жыгышың кажет».

Аягында арууланган напси менен ибадатты орундатып, кайрым-садага таратып, акыретке анык даярдануу кажет.

Бүт өмүрүңдү салих амал менен шөкөттөп, тынымчалык мезгилге Улуу Алланы унутпаган кулпендеге мына мындай сүйүнчү айтылган:

**«Чындыгында: «Эгебиз Алла» деп, туура жолдо жүргөндөргө периштелер келип: «Коркпогула! Санаага батпагыла! Убада кылынган Бейишке сүйүнгүлө» дешет»** (Фуссилат, 30).

**Мына ушул сүйүнчү кабардын кучагынан орун алууну Алла Таалам жалпыбызга насип кылсын!**

**Оомийн!...**

[1] Жараткан Алла арсар абалда калуу өңдүү пенделик өксүктөрдөн таза. Бул жердеги айтым сүйгөн пендесин өлүмгө кыйбагандыгын, ага мээр төгөрүн, кам көрөрүн түшүндүрүү үчүн колдонулган.

[2] İbn-i İshâk, Sîret, Konya 1981, s. 54; İbn-i Sa'd, et-Tabakâtü'l-Kübrâ, Beyrut, Dâru Sâdır, I, 154. Ayrıca крз. Ahmed bin Hanbel, Müsned, V, 362.

[3] Крз. İbn-i Hacer, el-İsâbe, Beyrut 1328, Dâru İhyâi't-Türâsi'l-Arabî, III, 648; Zemahşerî, Keşşâf, tahk. Muhammed Mersi Amir, Kâhire 1988, III, 164.

[4] Крз. Ahmed, I, 404; İbn-i Sa'd, III, 233; Belâzurî, Ensâbu'l-Eşrâf, Mısır 1959, I, 186.

[5] İbn-i Esîr, Üsdü'l-Gâbe, Kâhire 1970, II, 115.

[6] İbn-i Sa'd, III, 226-230; Hâkim, el-Müstedrek ale's-Sahîhayn, Beyrut 1990, III, 450, 452.

[7] İbn-i Hişâm, Sîretü'n-Nebî, Beyrut 1937, Dâru'l-Fikr, I, 340-341; İbn-i Esîr, el-Kâmil fi't-Târîh,Beyrut 1979-1982; II, 69; Üsdü'l-Gâbe, VII, 123.

[8] крз. İbn-i Mâce, Mukaddime, 11; Ahmed, I, 404..

[9] İbn-i Hişâm, II, 96; Ahmed, I, 348; Ya'kûbî, Târîhu'l-Ya'kûbî, Beyrut 1992, II, 39.

[10] Крз. İbn-i Hacer, Fethü'l-Bârî, Dâru'l-Fikr, Fuat Abdülbâkî neşri, ts, VII, 390, Megâzî 28; İbn-i Hişâm, III, 187; Vâkıdî, Meğâzî, Beyrut 1989, I, 349.

[11] İbn-i Kesîr, el-Bidâye ve'n-Nihâye, Kâhire 1993, IV, 266-267; İbn-i Sa'd, I, 260-261; İbn-i Hacer, el-İsâbe, III, 530-531.

[12] Süheylî, Ravdu'l-Ünf, Beyrut 1978, VI, 589-590.

[13] Крз. Ahmed, I, 305; İbn-i Sa'd, I, 260, IV, 189; İbn-i Kesîr, el-Bidâye, IV, 263-6; Hamîdullâh, el-Vesâiku's-Siyâsiyye, Beyrut 1985, s. 140.

[14] İbn-i Esîr, Üsdü'l-Gâbe, III, 212-213; Zehebî, Siyeru A'lâmi'n-Nübelâ, Beyrut 1986-1988, II, 14-15.

[15] Кытайдын Гуангзоу шаарында Саад бин Абу Ваккаска таандык делинген жай бар. Сахаба жана олуя пенделер жаткан жай жакын жашаган жергиликтүү мусулмандардын диний сезимдеринин чыйрак болушуна жана таза сакталышына оң таасирин тийгизгени тарыхта тастыкталган чындык. Анткени Орто Азиянын Самаркан, Бухара, Түркстан жана Ташкент сыяктуу аймактарында мунун мисалдары көп кездешет.

[16] Beyhakî, Şuabu'l-Îmân, Beyrut 1990, V, 345.

[17] Крз. İbn-i Esîr, el-Kâmil, II, 64.

[18] Крз. İbn-i Hişâm, I, 236.

[19] Крз. Шуара, 109, 127, 145, 164, 180; Юнус, 72; Худ, 29.

[20] Necati Yeniel - Hüseyin Kayapınar, Sünen-i Ebû Dâvûd Terceme ve Şerhi, İst. 1988, VI, 304.

[21] İbn-i Kesîr, Tefsîru'l-Kur'âni'l-Azîm, Beyrut 1988, I, 42.

[22] Крз. Хужурат, 13.

[23] Крз. Аалу Имран, 76.

[24] Крз. Нахл, 128.

[25] Крз. Аалу Имран, 133.

[26] Крз. Анфал, 29.

[27] Крз. Талак, 2-5.

[28] Ahmed, V, 235; Heysemî, Mecmau'z-Zevâid, Beyrut 1988, IX, 22.

[29] M. Âsım Köksal, Kitâb ve Sünnet, İstanbul 1999, 21-25.

[30] Крз. Müslim, Cennet, 83; Münâvî, Feyzü'l-Kadîr, Beyrut 1994, V, 663.

[31] Deylemî, el-Firdevs bi-Me'sûri'l-Hitâb, Beyrut 1986, I, 136.

[32] İbn-i Huzeyme, Sahîh, Beyrut 1970, II, 213/1209.

[33] Крз. Müslim, Cennet, 83; Münâvî, V, 663.

[34] Биркул-гымад:Кызылдеңизге жакын бир жердин аты. Бул жерден Меккеге чейинки араң беш күндө жетүүгө болот. Йемендеги бир шаардын аты деп дагы айтылып жүрөт.

[35] Ибн-и Масуд (Алла ага ыраазы болсун) мындай деген: "Микдад бин Асвад ушундай бир бериле сүйлөдү дейсиң, мен үчүн ал сөздүн ээси болуу ага тең келе турган бардык кымбат сөздөрдөн дагы сүйкүмдүү..."(Бухари, Магази, 4, Тафсир 5/4)

[36] Анфал сүрөсүнүн 7. аятында убада кылынган эки тайпанын бири Курайштын бүлгүнгө учурап, туткунга түшүшү, экинчиси болсо, Шамдан келаткан Курайштын чоң соода кербени.

[37] Хажиб-Каабага тийиштүү озуйпаларды аткарган жоопкер адам. Хижаба- Каабанын тазалыгын, кааласын жана ачкычын сактоо, эшикти блгилүү убактарда зыяратчыларга ачуу, Макам-ы Ибрахимди, белекке келген баалуу буюмдарды, ички жана сырткы жааууларды коргоо жана тазалап туруу өңдүү маанилүү кызматтарды уюнтат.

[38] Ali el-Müttakî el-Hindî, Kenzü'l-Ummâl, Beyrut 1985, XIII, 450/37171; Heysemî, IX, 316.

[39] Mâhir İz, Tasavvuf, İstanbul 1969, s. 184.

[40] Калби-Муниб: Алдамчы азгырыктарга азгырылуудан кутулуп ар дайым ашыглык менен Аллага багыттанган жүрөк.

[41] İbn-i Huzeyme, Sahîh, Beyrut 1970, II, 52.

[42] Süyûtî, el-Câmiu's-Sağîr, Mısır 1321, I, 58/364.

[43] Хадисте айтылган мунафыктык ишеним өңүтүнөн эмес, амалдагы эки жүздүүлүктүн белгиси.

[44] Safiye Ünüvar, Saray Hâtıralarım, İstanbul 1964, s. 21.

[45] İbrâhim Refik, Efsâne Soluklar, İstanbul 2002, s. 78.

[46] Ханафи мазхабынын укукчулары сүннөт намазды калтырбай окууну катуу жакташат. Парз жана сүннөт намазынын экөөн бир учурда окуганга дарман жетпей калган улгайган кезде-синни-кабийр деп аталган абалда сүннөттүн ордуна өтүмүштөгү каза намаздарды окууга болот.

[47] Шүүгрчүлүк саждасы кудум тилават саждасы сыяктуу орудалат. Даарат алнат. Шүгүр саждасына ниет кылынат. Колдорду жогору көтөрбөстөн ободу "Аллаху Акба" деп такбир алынат. Табрден кийин саждага баш коюлат, сажда мүмкүн болшунча узартылат. Андан соң турулат.

[48] İbn-i Mâce, Salât, 192.

[49] Buhârî, Küsûf, 2-4; İbn-i Hibbân, Sahîh, Beyrut 1993, VII, 68, 100.

[50] Müslim, Sıyâm, 204.

[51] Müslim, Sıyâm, 115.

[52] Ebû Dâvûd, Edâhî, 3-4/2792; İbn-i Sa'd, I, 249.

[53] Укуйя: 1283 граммдык эски өлчөм. Мурдалары баалуу нерселерди өлчөө ушундайча аталчу.

[54] Духа намазы: Күндүздүн төрттөн бири өтүп, күн айлана-чөйрөнү ысыта баштаган убактан тарта чак түшкө чейин окула турган намаз.

[55] Крз. Buhârî, Ashâbü'n-Nebî, 6.

[56] Buhârî, Ezân, 67.

[57] Abdürrazzâk, el-Musannef, Beyrut 1970, I, 526; Muvatta, Salâtü'l-Cemâa, 7.

[58] Taberânî, el-Mu'cemü'l-Kebîr, tahk. Hamdi Abdülmecid es-Selefî, Beyrut, Dâru İhyâi't-Türâsi'l-Arabî, VI, 254/6143; Ali el-Müttakî, VII, 580/20349.

[59] Muhammed Pârsâ, Muhammed Bahâeddîn Hazretleri'nin Sohbetleri, trc. Necdet Tosun, İstanbul 1998, s. 60.

[60] Бул хадисте айтылганына караганда Сүйүктүү Пайгамбарыбыз Бакара сүрөсүнөн кийин Ниса сүрөсүн, андан кийин Аалу Имран сүрөсүн окуган. Мындай тизмектөө Курандаг Бакара, Аалу Имра жана Ниса деген тизмектөөгө төп келбейт. Хадис айтуучулар мындай тизмектөө жөнүндөэки түрдүү хикмат-сырды ушундай болушу мүмкүн деп айтып келишет:1Ал кезде сүрөлөрдүн катары али акыркы бир бүтүмгө токтоло элек болчу. 2:Ушундай таризде окуса дагы болот.

[61] Buhârî, Teheccüd, 5.

[62] крз. Tirmizî, Deavât, 101/3549.
[63] Taberî, Târih, Mısır ts., III, 418.
[64] İbn-i Asâkîr, Târîhu Dımaşk, ts., II, 97.
[65] Ebû Dâvûd, Vitir, 23/1482.
[66] крз. Марям, 7-8; İbn-i Allân, Delîlü'l-Fâlihîn, IV, 311-312.
[67] крз. İbn-i Kesîr, el-Bidâye, V, 166-168; Heysemî, III, 252; İbn-i Kayyım, Zâdü'l-Meâd, Beyrut 1995, II, 237.
[68] крз. Gazâlî, İhyâu Ulûmi'd-Dîn, Beyrut 1990, I, 337-338; Beyhakî, Şuabu'l-Îmân, II, 25-26.
[69] Âlûsî, Rûhu'l-Meânî, Beyrut ts., XVIII, 3.
[70] İbn-i Ebî Şeybe, el-Musannef, Beyrut, Dâru'l-Fikr 1989, VIII, 118.
[71] Хадистин арапча текстинде "таганни" деген сөз айтылат. Ал: сөздөрдүн эң мыктысы саналган Куранды жарашыктуу деңгээлде кубулжутуп окуу, окуп жаткан маалда үндү сөз маанисине айкалыштыра кайгырууну жана сүйүнүүнү билдире окуу, сырттан, үндү бийик чыгарып окуу деген кыргызча маанилерге келет. Керектүү маалыматтар үчүн береги адабияттарды караңыз: M. Yaşar Kandemir, İsmâil Lütfi Çakan, Râşit Küçük, Riyâzü's-Sâlihîn -Tercüme ve Şerh-, İstanbul 2001, V, 118
[72] Ebû Dâvûd, Salât, 16/461.
[73] Tirmizî, Fedâilü'l-Kur'ân, 18/2913; Dârimî, Fedâilü'l-Kur'ân, 1.
[74] крз. Müslim, Müsâfirîn, 203; Nesâî, Kıyâmu'l-Leyl, 25.
[75] Müslim, Müsâfirîn, 142; Ahmed, IV, 9; İbn-i Mâce, Salât, 178.
[76] Kurtubî, el-Câmî li-Ahkâmi'l-Kur'ân, Beyrut 1985, I, 40.
[77] Kettânî, Nizâmü'l-Hukûmeti'n-Nebeviyye (et-Terâtibü'l-İdâriyye), Beyrut 1996, II, 197.
[78] Buhârî, Fedâilü'l-Kur'ân, 8.
[79] Ал кездерде "Хамалаи-Куран, тактап айтканда Куранды жаттаган Каарылар" дегенде Курандын сөзүн жана маани-маңызынан бери жаттаган аалымдар акылга келчү.
[80] İbn-i Ebî Şeybe, el-Musannef (Hût), Riyad 1409, VI, 128.
[81] İbn-i Sa'd, IV, 109; Ebû Nuaym, Hilyetü'l-Evliyâ, Beyrut 1967, I, 258.
[82] el-Mevsûatü'l-Fıkhıyye, XVIII, 322.
[83] Muvatta, Kur'ân, 1; Kettânî, I, 216.
[84] Taberî, Câmiu'l-Beyân an Te'vîli Âyi'l-Kur'ân, Beyrut 1995, XXII, 22; Kurtubî, XIV, 197.
[85] Müslim, Salât, 70.
[86] Bursevî, Rûhu'l-Beyân, İstanbul 1969, VI, 332-333.
[87] Карасууга караштуу Үчбаш айылында туулгандыктан айылынын аты өзүнө лакап катары тагылып калган. Бир кездерде казылык кызматты дагы аркалаган. 984/1541-жылы көз жумган. Анын өмүр баяны жана ушул окуя тууралуу кененирээк маалымат алуу үчүн береги булактарга кайрылсаңыздар болот: Taşköprüzâde, eş-Şekâiku'n-Nu'mâniyye (thk. A. Suphi Furat), s. 540-541.
[88] Hâlid-i Bağdâdî, Mektûbât-ı Mevlânâ Hâlid, İstanbul 1993, s. 178.